آياتها ٣٠ سُورَةُ المُلْك ترتيبها ٦٧

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

الجزء ٢٩ الحزب ٥٧ تَبَٰرَكَ ٱلَّذِي بِيَدِهِ ٱلۡمُلۡكُ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ١ ٱلَّذِي خَلَقَ
ٱلۡمَوۡتَ وَٱلۡحَيَوٰةَ لِيَبۡلُوَكُمۡ أَيُّكُمۡ أَحۡسَنُ عَمَلٗاۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡغَفُورُ
٢ ٱلَّذِي خَلَقَ سَبۡعَ سَمَٰوَٰتٖ طِبَاقٗاۖ مَّا تَرَىٰ فِي خَلۡقِ ٱلرَّحۡمَٰنِ مِن
تَفَٰوُتٖۖ فَٱرۡجِعِ ٱلۡبَصَرَ هَلۡ تَرَىٰ مِن فُطُورٖ ٣ ثُمَّ ٱرۡجِعِ ٱلۡبَصَرَ كَرَّتَيۡنِ
يَنقَلِبۡ إِلَيۡكَ ٱلۡبَصَرُ خَاسِئٗا وَهُوَ حَسِيرٞ ٤ وَلَقَدۡ زَيَّنَّا ٱلسَّمَآءَ
ٱلدُّنۡيَا بِمَصَٰبِيحَ وَجَعَلۡنَٰهَا رُجُومٗا لِّلشَّيَٰطِينِۖ وَأَعۡتَدۡنَا لَهُمۡ عَذَابَ
ٱلسَّعِيرِ ٥ وَلِلَّذِينَ كَفَرُواْ بِرَبِّهِمۡ عَذَابُ جَهَنَّمَۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ
٦ إِذَآ أُلۡقُواْ فِيهَا سَمِعُواْ لَهَا شَهِيقٗا وَهِيَ تَفُورُ ٧ تَكَادُ تَمَيَّزُ
مِنَ ٱلۡغَيۡظِۖ كُلَّمَآ أُلۡقِيَ فِيهَا فَوۡجٞ سَأَلَهُمۡ خَزَنَتُهَآ أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ نَذِيرٞ ٨
قَالُواْ بَلَىٰ قَدۡ جَآءَنَا نَذِيرٞ فَكَذَّبۡنَا وَقُلۡنَا مَا نَزَّلَ ٱللَّهُ مِن شَيۡءٍ إِنۡ أَنتُمۡ
إِلَّا فِي ضَلَٰلٖ كَبِيرٖ ٩ وَقَالُواْ لَوۡ كُنَّا نَسۡمَعُ أَوۡ نَعۡقِلُ مَا كُنَّا فِيٓ أَصۡحَٰبِ
ٱلسَّعِيرِ ١٠ فَٱعۡتَرَفُواْ بِذَنۢبِهِمۡ فَسُحۡقٗا لِّأَصۡحَٰبِ ٱلسَّعِيرِ ١١ إِنَّ
ٱلَّذِينَ يَخۡشَوۡنَ رَبَّهُم بِٱلۡغَيۡبِ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَأَجۡرٞ كَبِيرٞ ١٢



# BOQONNAA AL-MULK

- Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

sodaa Rabbii irratti kakaasuufi adabbii Isaa irraa baqachiisuuf mootummaafi dandeettiin Rabbii akka guutuu taate mullisuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Tolli Rabbii mootummaan harka Isaa jirtuu guddate, baay'atteera. Inni waan hunda irratti dandayaa, homaa Isatti hin ulfaanneedha.

(2) Yaa namootaa! Inni isa isin irraa kan hojii bareechee hojjatu ilaaluuf du'aafi jirus uume. Inni injifataa namni tokko isa hin injifanne, gabroota Isaa irraa nama tawbateef yakka arraramaadha.

(3) Isa samii torba uume; samiifi samiin tuun odoo wal hin tuqne takka taan gubbatti godhamte. Yaa nama ilaale! Waan Rabbiin uume keessatti wal bira dabruu yookiin sirrii tahuu dhabus hin argitu. Mee ija ol deebisi babbaqaqaa yookiin dhodhooyaa ni argitaa? San hin argitu, wanti ati argitu uumama cimaa jabeeffamaa ta'e qofa argita.

(4) Ammas ija kee yeroo yerootti ol deddeebisi, ijji kee salphataa odoo rakkina yookiin qaawa uumaa samii keessatti hin argine, dadhabaa ilaaluu irraa muramaa tahee deebi'a.

(5) Samii gara dacheetti gadi dhayaattu urjiilee ibsituu taateen miidhegsineerra. Urjiillee san belbela/balala shayxaanonni dhagayamaa hattu ittiin darbatamtu tahuun isaan gubdi. Aakhiratti ibidda qabsiifamtuu taate isaaniif qopheessineerra.

(6) Warra Rabbii isaaniitti kafareef Guyyaa Qiyaamaa adaba ibidda qabsiifammtuu taateetu jiraaf. Bakki isaan itti deebi'an waa fokkateera.

(7) Yeroo ibidda keessatti darbaman sagalee fokkataa jabaa dhagayu. Isheen akkuma okkoteetti danfiti.

(8) Gariin garii irraa citee adda bahutti dhiyaata; cimina dallansuu nama ishee seenuu irraa kan ka'e. yeroo gareen kaafirootaa takka ishee keessatti darbamte malaykonni isheetti ramadaman gaafii lolaa akkana jechuun gaafatu: Addunyaa keessatti ergamaan adabbi Rabbii isin akeekkachiisu isinitti hin dhufnee?

(9) Kaafiroonni ni jrdhan: lakkii! Dhugumatti ergamaan adabbii Rabbii irraa nu sodaachisu dhufnaan isa kijibsiifnee: Rabbiin wahyii tokkollee hin buufne. Isin yaa ergamoota! Dhugaa irraa jallina guddaa keessa jirtan jenneen.

(10) Kaafiroonni ni jedhan: dhagayuu itti fayyadamuu odoo dhageenyee yookiin beekumsa nama dhugaa dhara irraa adda baasuu odoo beeknee garee warra ibiddaa keessatti hin taanu. Silaa ergamootatti ni amanna, waan isaan dhufaniin ni dhugoomsina, warra jannataa irras ni taana turre.

(11) Kufriifi sobsiisuu lubbuu isaanii irratti ragaa bayan waan taheef ibidda haqa godhatan. Warra ibiddaa Rabbiin haa fageessu. Rabbiin yeroo amaalootaafi mindaa warra kufrii dubbate amalootaafi galata warra iimaanaa duukaa fidee akkana jedhe:

(12) Warri kophaa isaaniitti Rabbiin sodaatan dilii isaanii araaramuuti jiraaf, mindaa guddaa jannata ta'eetu jiraaf.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Iccitii du'aafi jiruun uumamaniif beekuu keessa, odoo hin duune dalagaa gaariitti daddafuun dirqama tahuutu jira.
- Jahannam Rabbiif hinaafuu irraa kan ka'e kaafiroota huutee itti dallanti.
- Dhoksatti ibaadaa Rabbii hojjatanii Isa sodaatuun sababa araaramaafi jannata seenuuti.

وَأَسِرُّواْ قَوۡلَكُمۡ أَوِ ٱجۡهَرُواْ بِهِۦٓۖ إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ١٣ أَلَا
يَعۡلَمُ مَنۡ خَلَقَ وَهُوَ ٱللَّطِيفُ ٱلۡخَبِيرُ ١٤ هُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَرۡضَ
ذَلُولٗا فَٱمۡشُواْ فِي مَنَاكِبِهَا وَكُلُواْ مِن رِّزۡقِهِۦۖ وَإِلَيۡهِ ٱلنُّشُورُ ١٥
ءَأَمِنتُم مَّن فِي ٱلسَّمَآءِ أَن يَخۡسِفَ بِكُمُ ٱلۡأَرۡضَ فَإِذَا هِيَ تَمُورُ ١٦
أَمۡ أَمِنتُم مَّن فِي ٱلسَّمَآءِ أَن يُرۡسِلَ عَلَيۡكُمۡ حَاصِبٗاۖ فَسَتَعۡلَمُونَ
كَيۡفَ نَذِيرِ ١٧ وَلَقَدۡ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ فَكَيۡفَ كَانَ نَكِيرِ ١٨
أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ إِلَى ٱلطَّيۡرِ فَوۡقَهُمۡ صَٰٓفَّٰتٖ وَيَقۡبِضۡنَۚ مَا يُمۡسِكُهُنَّ إِلَّا
ٱلرَّحۡمَٰنُۚ إِنَّهُۥ بِكُلِّ شَيۡءِۭ بَصِيرٌ ١٩ أَمَّنۡ هَٰذَا ٱلَّذِي هُوَ جُندٞ لَّكُمۡ
يَنصُرُكُم مِّن دُونِ ٱلرَّحۡمَٰنِۚ إِنِ ٱلۡكَٰفِرُونَ إِلَّا فِي غُرُورٍ ٢٠ أَمَّنۡ هَٰذَا
ٱلَّذِي يَرۡزُقُكُمۡ إِنۡ أَمۡسَكَ رِزۡقَهُۥۚ بَل لَّجُّواْ فِي عُتُوّٖ وَنُفُورٍ ٢١ أَفَمَن
يَمۡشِي مُكِبًّا عَلَىٰ وَجۡهِهِۦٓ أَهۡدَىٰٓ أَمَّن يَمۡشِي سَوِيًّا عَلَىٰ صِرَٰطٖ
مُّسۡتَقِيمٖ ٢٢ قُلۡ هُوَ ٱلَّذِيٓ أَنشَأَكُمۡ وَجَعَلَ لَكُمُ ٱلسَّمۡعَ وَٱلۡأَبۡصَٰرَ
وَٱلۡأَفۡـِٔدَةَۚ قَلِيلٗا مَّا تَشۡكُرُونَ ٢٣ قُلۡ هُوَ ٱلَّذِي ذَرَأَكُمۡ فِي
ٱلۡأَرۡضِ وَإِلَيۡهِ تُحۡشَرُونَ ٢٤ وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ إِن كُنتُمۡ
صَٰدِقِينَ ٢٥ قُلۡ إِنَّمَا ٱلۡعِلۡمُ عِندَ ٱللَّهِ وَإِنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٞ مُّبِينٞ ٢٦



(13) Yaa namootaa! Haasawa keessan gad qabaa yookiin ol fudhaa Rabbiin isa numa beeka. Dhugumatti Rabbiin waan qalbii gabroota Isaa keessa jiru beekaadha; isa irraa homaa Isa hin dhokatan.

(14) Si inni uumama hunda uume iccitiifi waan iccitii irra dhoksaatis hin beekuu? Inni gabroota Isaaf rahmata godhaa, waa'ee isaanii beekaa, ishee irraa homaa Isa hin dhakanneedha.

(15) Inni Isa dachii akka irra jiraattaniif diriirsee laaffise waan taheef moggaa ishee deemaa rizqii inni ishee keessatti isiniif qopheesse irraa nyaadhaa. Qormaataafi mindaaf kaafamuun keessan gara Isaa qofatti.

(16) Allaah Isa samii ol jiru, dachii erga irra jiraatuuf diriirtuu, laaffifamtuu taatee akka Qaruun jalaa babbaqaqsetti, isin jalas baqaqsuu ni amantuu? Yeroo san isheen erga taa'uu isheetii isiniin sochooti.

(17) Allaah isa samii ol jiru, dhagaa akka ummata Luuxitti ergee samii irraa isinitti erguu ni amantanii? Fuul-dura gaafa adabbii akeekkachiisa kiyyaa isintu itti hin fayyadamini waan taataniif arguuf jirtu.

(18) Dhugumatti ummanni mushrikoota kana dura dabarte kijibsiifnaan yeroo isaan kufriifi sobsiisuu isaanii itti fufan adabbiin Rabbii isaanitti bu'eera. Isaan irratti mormuu kiyya akkam ta'e laata? Dhugumatti mormii cimaa ture.

(19) Warri kijibsiisan kun allaattii gariin ishee garii moggaan hiriirtee deemtu of gubbatti hin arginee? Lafa bu'uu irraa Rabbiin malee homaa isaan hin qabne. Dhugumatti Inni waan hunda argaadha. Isa irraa homaa hin dhokatan.

(20) Yaa kaafirtoota! Yoo Rabbiin isin adabuu fedhe waraanni adabbii Rabbii isin irraa dhorgu hin jiru. Kaafirtoonni gowwoomfamuu malee hin taane; shayxaanaatu isaan gane, isaan gowwoomfaman.

(21) Yoo Rabbiin rizqiin Isaa akka isinitti hin geenye dhorge, tokko isin hin razaqu. Walumaagalatti kaafiroonni diddaafi boonuu akkasumas dhugaa diduu itti fufaniiru.

(22) Namni fuula isaa irratti gad dhaqee isa irratti dabaa ta'ee deemuutu –inni sun mushrika- isa santu irra qajeelaadha moo, mu'umina diriiree karaa sirrii irratti qajeelee deemuutu qajeelaadha?

(23) Yaa Ergamichaa! Mushrikoota sobsiisan kanaan jedhi: Rabbiin Isa isin uumee dhagayaa ittiin dhageessan isiniif godhe, argaa ittiin argitaniis kan isiniif godhe, qalbii ittiin waa beektaniis kan isinif godheedha. Godhii Inni isiniif godhe kana irratti xiqqumallee hin galateeffattanii?

(24) Yaa Ergamichaa! Mushrikoota sobsiisan kanaan jedhi: Rabbiitu dachii keessa isin heddummeessee isin facaase malee Taabota keessan kan homaa hin uumne kanaa miti. Guyyaa Qiyaamaa qormaataafi mindaaf gara Isaa qofatti walitti qabamuuf teessan malee gara Taabota keessaniitii maiti waan taheef Isa sodaadhaa isuma qofa gabbaraa.

(25) Warri kaafamuu sammuu namaa irraa fagootti lakkaawanii kijibsiisan ni jedhu: yaa Muhammad! Waadaan siifi sahaabonni kee nuuf godhaa jirtan kun yoo dhufaaf jira jechuu keessan san irratti dhugaa taatan yoomi?

(26) Yaa Ergamichaa! Jedhi: beekumsi Qiyaamaa Rabbuma qofa bira jira waan taheef yeroo inni argamu isa malee namuu hin beeku. Ani isiniif dinniinuu kiyya keessatti dinniinaa ifa tahe qofaadha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rabbiin waan qomti gabroota isaa dhoksitu irratti nul'ataadha.
- Kufriifi yakki sababa adabbiin Rabbii addunyaafi aakhiraa keessatti namattiin argamuudha.
- Rabbitti kafruun dukkanaafi dhamaasuudha.

فَلَمَّا رَأَوۡهُ زُلۡفَةٗ سِيٓـَٔتۡ وُجُوهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَقِيلَ هَٰذَا ٱلَّذِي كُنتُم
بِهِۦ تَدَّعُونَ ٢٧ قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِنۡ أَهۡلَكَنِيَ ٱللَّهُ وَمَن مَّعِيَ أَوۡ رَحِمَنَا
فَمَن يُجِيرُ ٱلۡكَٰفِرِينَ مِنۡ عَذَابٍ أَلِيمٖ ٢٨ قُلۡ هُوَ ٱلرَّحۡمَٰنُ
ءَامَنَّا بِهِۦ وَعَلَيۡهِ تَوَكَّلۡنَاۖ فَسَتَعۡلَمُونَ مَنۡ هُوَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ
٢٩ قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِنۡ أَصۡبَحَ مَآؤُكُمۡ غَوۡرٗا فَمَن يَأۡتِيكُم بِمَآءٖ مَّعِينِۭ ٣٠

ترتيبها ٦٨ — سُورَةُ القَلَمِ — آياتها ٥٢

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

نٓۚ وَٱلۡقَلَمِ وَمَا يَسۡطُرُونَ ١ مَآ أَنتَ بِنِعۡمَةِ رَبِّكَ بِمَجۡنُونٖ ٢ وَإِنَّ الحزب ٥٧
لَكَ لَأَجۡرًا غَيۡرَ مَمۡنُونٖ ٣ وَإِنَّكَ لَعَلَىٰ خُلُقٍ عَظِيمٖ ٤ فَسَتُبۡصِرُ
وَيُبۡصِرُونَ ٥ بِأَييِّكُمُ ٱلۡمَفۡتُونُ ٦ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعۡلَمُ بِمَن ضَلَّ
عَن سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعۡلَمُ بِٱلۡمُهۡتَدِينَ ٧ فَلَا تُطِعِ ٱلۡمُكَذِّبِينَ
٨ وَدُّواْ لَوۡ تُدۡهِنُ فَيُدۡهِنُونَ ٩ وَلَا تُطِعۡ كُلَّ حَلَّافٖ مَّهِينٍ
١٠ هَمَّازٖ مَّشَّآءِۭ بِنَمِيمٖ ١١ مَّنَّاعٖ لِّلۡخَيۡرِ مُعۡتَدٍ أَثِيمٍ ١٢
عُتُلِّۭ بَعۡدَ ذَٰلِكَ زَنِيمٍ ١٣ أَن كَانَ ذَا مَالٖ وَبَنِينَ ١٤ إِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِ
ءَايَٰتُنَا قَالَ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٥ سَنَسِمُهُۥ عَلَى ٱلۡخُرۡطُومِ ١٦



(27) Yeroo beellamni isaanitti bu'ee adabbii isaanitti dhiyoo tahuu argan- inni sun guyyaa Qiyaamaati argama- fuulli warra Rabbitti kafaree jijjiiramuun gurraachomti. Isaaniin ni jedhama: inni kun isa addunyaa keessatti barbaaddanii jerjerfatuu turtan sani.

(28) Yaa Ergamichaa! Mushrikoota sobsiisan saniin jedhi: yoo Rabbiin anaafi mu'uminoota anaa waliin jiru ajjeese kaafiroota adabbii laalleessa irraa eenyuutu nagaya baasa? Namni tokkolleen Isa duraa nagaya isaan hin baasu.

(29) Yaa Ergamichaa! Mushrikoota kanaan jedhi: inni isa rahmata qabu kan gara isa qofa gabbaruutti isin waamuudha. Nuti isa qofatti amanne, amrii keenya hunda keessattis isuma qofa irrattis hirkanneerra. Nama jallina mullataa tahe keessa jiru nama karaa sirrii irra jiru irraa beekuuf teessan, hafa hin qabu.

(30) Yaa Ergamichaa! Mushrikoota kanaan jedhi: mee yoo bishaan isin dhugdan lafa seenaa tahe, gara isaatti gahuu isin hin dandeessan, eenyuutu bishaan hedduu yaa'uun isinii dhufa, mee naaf himaa? Rabbiin malee tokko kan isinii dhufuun hin jiru.

## BOQONNAA AL-QALAM

- Isheen suuraa Makkaati -

**Kaayyoo Suurattii:**

Nabiyyicha erga mushrikoonni mataa itti ol qabatanii booda gadi jabeessuuf beekumsaafi amala isaa mul'isuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) (Nuun) Fakkiin ishee kan jalqaba Suuraa Albaqraa irratti haasofni darbeera. Rabbiin qalamaafi wanta namoonni qalamaan barreesssaniin kakate.

(2) Yaa Ergamichaa! Nabiyyummaa Rabbiin tola sitti ooleef maraataa hin taane. Dhugumatti ati maraatuu mushrikoonni siin arrabse irraa qulqulluudha.

(3) Dhugumatti ba'aa ergaa gara namootaatti fidde irraa waan sirra gahe irratti mindaa hin cinne kan namni tokolleen sirratti hin himanneetu siif jira.

(4) Dhugumatti ati haalaafi amala guddaa Qur'aanni dhufeen irra jirta waan taateef ati waan Qur'aana keessa jiru akkaataa guutuu irra jirta.

(5) Ati arguuf jirta. Warri kijibsiisan kunis arguuf jiru.

(6) Bakka haqni saaxil bahee isin irraa eenyu maraataa akka tahe ifa bahutti.

(7) Yaa Ergamichaa! Dhugumatti Gooftaan kee nama karaa isaa irraa dabe ni beeka. Ammas warra karaa Isaatti qajeele akkaan beeka. Isaan warra karaa irraa dabe ta'uufi ati immoo nama karaa sanitti qajeele ta'uus ni beeka.

(8) Yaa Ergamichaa! Sobsiistota waan ati dhufteen kijibsiisan san ajaja isaanii hin fudhatin.

(9) Lakkoofsa diin irratti odoo ati isaaniif laaffiftee isaanis siif laaffisanii hawwu.

(10) Cufa nama dharaan kakuu baay'isu, salphaa isa tahe san ajaja isaa hin fuudhin.

(11) Kan namoota hamii heddummeessu kan nama walitti naquun adda baasuuf jidduu isaanii deemuu baay'isu.

(12) Kan qabeenya kennuu dhorgachuu baay'isu kan namoota irratti qabeenya, naamusaafi lubbuu isaanii keessattis daangaa darbu kan yakkaafi dilii baay'isu. (13) Kan qalbii jabaataa, gogaa namaa tahe, kan gosa isaa keessatti maxxanaa gosa galaa kan tahe. (14) Abbaa qabeenyaafi ilmaan hedduu waan taheef Rabbiifi Ergamaa isaatti amanuu irraa boone.

(15) Keeyyattoonni keenya yeroo isa irratti qara'amtu ni jedhe: kun soba warra dur irraa wanta barreeffame.

(16) Mallattoo isa fokkiftee gad hin dhiifne, funyaan isaa irra kaayuuf jirra.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

● Ergamaan haalaafi amala Qur'aanaatiin ibsamaadha. ● Amaloonni kaafirootaa amaloota fokkotaa waan tahaniif mnu'uminni isheefi warra kufrii hordofuu irraa fagaachuun dirqama. ● Namni kakuu baay'isu Rabbiin biratti salphaadha, nama birattis sadarkaan isaa gadi buuti.

إِنَّا بَلَوۡنَٰهُمۡ كَمَا بَلَوۡنَآ أَصۡحَٰبَ ٱلۡجَنَّةِ إِذۡ أَقۡسَمُواْ لَيَصۡرِمُنَّهَا مُصۡبِحِينَ ١٧ وَلَا
يَسۡتَثۡنُونَ ١٨ فَطَافَ عَلَيۡهَا طَآئِفٞ مِّن رَّبِّكَ وَهُمۡ نَآئِمُونَ ١٩ فَأَصۡبَحَتۡ
كَٱلصَّرِيمِ ٢٠ فَتَنَادَوۡاْ مُصۡبِحِينَ ٢١ أَنِ ٱغۡدُواْ عَلَىٰ حَرۡثِكُمۡ إِن كُنتُمۡ
صَٰرِمِينَ ٢٢ فَٱنطَلَقُواْ وَهُمۡ يَتَخَٰفَتُونَ ٢٣ أَن لَّا يَدۡخُلَنَّهَا ٱلۡيَوۡمَ عَلَيۡكُم
مِّسۡكِينٞ ٢٤ وَغَدَوۡاْ عَلَىٰ حَرۡدٖ قَٰدِرِينَ ٢٥ فَلَمَّا رَأَوۡهَا قَالُوٓاْ إِنَّا لَضَآلُّونَ
٢٦ بَلۡ نَحۡنُ مَحۡرُومُونَ ٢٧ قَالَ أَوۡسَطُهُمۡ أَلَمۡ أَقُل لَّكُمۡ لَوۡلَا تُسَبِّحُونَ
٢٨ قَالُواْ سُبۡحَٰنَ رَبِّنَآ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ٢٩ فَأَقۡبَلَ بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖ
يَتَلَٰوَمُونَ ٣٠ قَالُواْ يَٰوَيۡلَنَآ إِنَّا كُنَّا طَٰغِينَ ٣١ عَسَىٰ رَبُّنَآ أَن يُبۡدِلَنَا
خَيۡرٗا مِّنۡهَآ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا رَٰغِبُونَ ٣٢ كَذَٰلِكَ ٱلۡعَذَابُۖ وَلَعَذَابُ ٱلۡأٓخِرَةِ
أَكۡبَرُۚ لَوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ٣٣ إِنَّ لِلۡمُتَّقِينَ عِندَ رَبِّهِمۡ جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ٣٤
أَفَنَجۡعَلُ ٱلۡمُسۡلِمِينَ كَٱلۡمُجۡرِمِينَ ٣٥ مَا لَكُمۡ كَيۡفَ تَحۡكُمُونَ ٣٦ أَمۡ لَكُمۡ
كِتَٰبٞ فِيهِ تَدۡرُسُونَ ٣٧ إِنَّ لَكُمۡ فِيهِ لَمَا تَخَيَّرُونَ ٣٨ أَمۡ لَكُمۡ أَيۡمَٰنٌ عَلَيۡنَا
بَٰلِغَةٌ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ إِنَّ لَكُمۡ لَمَا تَحۡكُمُونَ ٣٩ سَلۡهُمۡ أَيُّهُم بِذَٰلِكَ
زَعِيمٌ ٤٠ أَمۡ لَهُمۡ شُرَكَآءُ فَلۡيَأۡتُواْ بِشُرَكَآئِهِمۡ إِن كَانُواْ صَٰدِقِينَ ٤١ يَوۡمَ
يُكۡشَفُ عَن سَاقٖ وَيُدۡعَوۡنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ فَلَا يَسۡتَطِيعُونَ ٤٢



(17) Dhugumatti akkuma warra oyruu yeroo isaan midhaan ishee odoo hiyyeessi ishee irraa hin nyaanne saffisaan, ganama oomishanna jedhan mokkorretti, mushrikoota kana hoongeefi beelaan mokkorre.
(18) Yoo Rabbiin fedhe jechuun kakuu isaanii keessatti siinoo/keesssaa/ hin baafne.
(19) Achumaan Rabbiin ooyruu sanitti ibidda erginaan oduma abbootiin ooyruudhaa rafaa jiranuu ibiddi nyaatte. Ibidda san ishee irraa deebisuu hin dandayan.
(20) Achumaan gurraattii akka halkan dukkanaa taate.
(21) Abbootiin oyruu yeroo ganamaa gariin isaanii garitti lallabe.
(22) yoo midhaan muratuu barbaaddan, odoo hiyyeessi hin dhufin dura ganamfatoo haala tahuun oyruu keessanitti bahaa jedhan.
(23) Yeruma sana saffisaan gariin isaanii gariitti sagalee gadi qabaa haasawuun, gara ooyruu isaanii deeman.
(24) Gariin isaanii gariin ni jedha: har'a hiyyeessi ooyruu teessan akka isinitti hin seenne.
(25) Midhaan isaanii dhorgatoo ta'uu irratti muratoo haala tahaniin ganamaan deeman.
(26) Yeroo ishee gubatte argan gariin isaanii gariin ni jedhe: dhugumatti karaa ishee irraa jallanneerra.
(27) Dhugumatti waan hiyyeessa dhorgatuu irratti nuranneef midhaan ishee dhorgamoo taanee jirra.
(28) Irra wayyaan isaanii ni jedhe: hogga hiyyeessa ishee irraa hoongeessuu irratti murattan: Rabbiin qulqulleessaa gara isaatti tawbaa deebi'Yaa warra Rabbitti amantanii waan inni karaa godhetti hojjattan! isiniin hin jennee?
(29) Isaaniis ni jedhan: Gooftaan keenya qulqullaa'eera. Dhugumatti yeroo midhaan ooyruu keenyaa hiyyeessa dhorguu irratti muranne numatu lubbuu keenya of miidhoo tahe.
(30) Achumaan akka komiitti haasawa walitti deddeebiffatuutti gara galan.
(31) Gaabbii/sheenaa /irraa kan ka'e ni jedhan: yaa hoongoo keenya! Dhugumatti hiyyeessa haqa isaanii dhoowwuun numatu daangaa darboo ta'e.
(32) Gooftaan keenya ooyruu keenya irra caaltu bakka buusuun ni kajeelama. Nuti gara Rabbiin qofa kajeeloodha; dhiifama Isa kajeella, toltus Isuma irra barbaanna.
(33) Rizqii irraa nama hoongeessuun adabbii akka kanaa nama nuti dilaawe adabna. Haa ta'uu adabbii aakhiraatu odoo ciminaafi itti fufuu isaa beekan tahee irra guddaadha. (34) Ajaja Rabbii fudhatanii dhorgaa Isaa irraa fagaatuun warra Rabbiin sodaateef Gooftaa isaanii biratti Jannata qananii kan yeroo hunda keessatti qanani'antu isaaniif jira. (35) Akka mushrikoonni Makkaa jedhanitti mindaa keessatti muslimoota akka kaafirootaa ni goonaa? (36) Yaa mushrikootaa! Akkamumatti murtii jallaa sirrii hin tahin kana gootu, maaluma taatan? (37) Kitaaba isa keessatti nama ajaja Rabbii godheefi yakka raawwate walqixa tahuu isa keessatti qaraatantu isiniif jiraa? (38) Isiniifis litaabuma sana keessa aakhirattii wanti filattan isiniif jira. (39) Moo wanti isin ofii murteeffattan isiniif tahuu jechuu nurraa beellama kakuun gadi jabeeffame qabduu? (40) Yaa Ergamichaa! Warra jecha kana dubbatan: isaan irraa eenyu akka wabii tahe gaafadhu. (41) Moo Rabbii gaditti shariikkan mindaa keessatti mu'uminootaa waliin isaan walqixxeessan qabanii? Kanaafuu yoo mindaa keessatti mu'uminootaa waliin walqixa tahuu himatan keessatti dhugaa tahan shariikkota isaanii kanaan haa dhufatanii. (42) Guyyaa Qiyaamaa rakkinni ni mullata, Gooftaan keenyaas mogolee isaan malte irraa ni saaqqatta, namoonnis gara suguudatti ni waamamu. Achumaan mu'uminoonni sujuudanii kaafirootaafi munaafiqoonni immoo odoo sujuuduu hin danda'in hafu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Haqa hiyyeessaa diduun qabeenyi baduuf sababa taha.
- Akka gabrichi tawbatee deebi'uuf addunyatti adabbii jarjarsuun gabrichaan gaarii fedhuudha.
- Mindaa keessatti mu'uminaafi kaafirri akkuma amaloonni isaaniituu walqixa hin taane, walqixaa miti.

خَٰشِعَةً أَبۡصَٰرُهُمۡ تَرۡهَقُهُمۡ ذِلَّةٞۖ وَقَدۡ كَانُواْ يُدۡعَوۡنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ وَهُمۡ
سَٰلِمُونَ ٤٣ فَذَرۡنِي وَمَن يُكَذِّبُ بِهَٰذَا ٱلۡحَدِيثِۖ سَنَسۡتَدۡرِجُهُم
مِّنۡ حَيۡثُ لَا يَعۡلَمُونَ ٤٤ وَأُمۡلِي لَهُمۡۚ إِنَّ كَيۡدِي مَتِينٌ ٤٥ أَمۡ تَسۡـَٔلُهُمۡ
أَجۡرٗا فَهُم مِّن مَّغۡرَمٖ مُّثۡقَلُونَ ٤٦ أَمۡ عِندَهُمُ ٱلۡغَيۡبُ فَهُمۡ يَكۡتُبُونَ
٤٧ فَٱصۡبِرۡ لِحُكۡمِ رَبِّكَ وَلَا تَكُن كَصَاحِبِ ٱلۡحُوتِ إِذۡ نَادَىٰ
وَهُوَ مَكۡظُومٞ ٤٨ لَّوۡلَآ أَن تَدَٰرَكَهُۥ نِعۡمَةٞ مِّن رَّبِّهِۦ لَنُبِذَ بِٱلۡعَرَآءِ
وَهُوَ مَذۡمُومٞ ٤٩ فَٱجۡتَبَٰهُ رَبُّهُۥ فَجَعَلَهُۥ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ
٥٠ وَإِن يَكَادُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَيُزۡلِقُونَكَ بِأَبۡصَٰرِهِمۡ لَمَّا سَمِعُواْ
ٱلذِّكۡرَ وَيَقُولُونَ إِنَّهُۥ لَمَجۡنُونٞ ٥١ وَمَا هُوَ إِلَّا ذِكۡرٞ لِّلۡعَٰلَمِينَ ٥٢

آياتها ٥٢ — سُورَةُ الحَاقَّةِ — ترتيبها ٦٩

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

ٱلۡحَآقَّةُ ١ مَا ٱلۡحَآقَّةُ ٢ وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡحَآقَّةُ ٣ كَذَّبَتۡ ثَمُودُ وَعَادُۢ (نصف الحزب ٥٧)
بِٱلۡقَارِعَةِ ٤ فَأَمَّا ثَمُودُ فَأُهۡلِكُواْ بِٱلطَّاغِيَةِ ٥ وَأَمَّا عَادٞ فَأُهۡلِكُواْ بِرِيحٖ
صَرۡصَرٍ عَاتِيَةٖ ٦ سَخَّرَهَا عَلَيۡهِمۡ سَبۡعَ لَيَالٖ وَثَمَٰنِيَةَ أَيَّامٍ حُسُومٗاۖ فَتَرَى
ٱلۡقَوۡمَ فِيهَا صَرۡعَىٰ كَأَنَّهُمۡ أَعۡجَازُ نَخۡلٍ خَاوِيَةٖ ٧ فَهَلۡ تَرَىٰ لَهُم مِّنۢ بَاقِيَةٖ ٨



(43) Ijji isaanii salphattuu taatee salphinaafi sheenaan isaan hagoogdi. Isaan addunyaa keessatti wanta har'a keessa jiran irraa nagaya odoo qabanuu akka Rabbiif sujuudan isaan irraa barbaadamee ture.
(44) Yaa Ergamichaa! Anaafi nama Qur'aana sirratti buufame kana kijibsiisu walitti nu dhiisi. Suuta suutaan bakka isaan hin beekneen tooftaa itti baafnee gara adabbiitti isaan oofna.
(45) Akka dilii isaanii itti fufaniif yeroon kennaaf. Dhugumatti yaa warra kufriifi kiji bsiistan tooftaan kiyya jabaa waan taheef na duraa hin bahani, adabbii kiyya duraas nagaya hin tahan.
(46) Yaa Ergamichaa! Waan isaan itti waamtu kana irratti mindaa isaan irraa barbaannaan sababa waan guddaa baataniif si jala deemuu irraa gara galan moo maali? Wanti jiru faallaa saniiti waan taheef ati isaan irra mindaa hin barbaaddu waan taateef sababni si hordofuu dhoowwe maali?
(47) Beekomsi fagoo isaan bira jirateeti ragaalee irraa waan ittiin sitti falman barreeffatan moo maali?
(48) Yaa Ergamichaa! Yeroo isaanii kennuun tooftaan isaan qabuu Rabbiin kee murteesseef obsi. Akka Yoonus sababa ummata isaa irraa dadhabeef deemnaan qurxummiin liqimsitee san hin tahin. Yeroo Gooftaa isaatti odoo dukkana galaanaatiifi dukkana garaa qurxummii keessaa rakkatee Rabbitti lallabe san,
(49) Odoo rahmanni Rabbii isa dhaqqabuu baattee haala komatamaa taheen qurxummiin gara lafa duwwaatti isa darba ture.
(50) Achumaan Rabbiin isa filee gabroottan isaa gaggaarii irraa isa taasise.
(51) Warri Rabbitti kafaranii Ergamaa isaa sobsiisan cimina argaa isaanii gara keetti deebisuun yeroo Qur'aana sirratti buufame kana dhagayan argaa isaaniitiin si gaggabsuuf dhiyaataniiru. Fedhii isaanii hordofuufi dhugaa irraa gara galuuf ni jedhu: Ergamaan Qur'aanaan dhufe maraataadha jechuuf dhiyaataniiru. (52) Qur'aanni sirratti buufame namaafi jinniif gorsaafi yaadannoo malee hin taane.

## BOQONNAA AL-HAAQQAA

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

dhugaa tahuu Qur'aanaa, Mu'uminootaaf gammachuu waadaa seenuu gad jabeessuufi sobsiistota hoongoon akeekkachiisuuf Qiyaamaan argamuun dirqama.

**Ibsa suurattii:**

(1) Rabbiin yeroo kaafamuun wantoota hunda irratti mirkanaa'u dubbataa jira. (2) Ergasii gaaffii: dhugaan kaafamuu mirkaneessituun maali? jettu gaafachuun waa'ee ishee guddisaara. (3) Waan kaafmuu mirkaneessituun taate maaltu sitti beeksise? (4) Ummanni Saalih, Samuud kan jedhamaniifi ummanni Huud, Aad warri jedhaman sun Qiyaamaa cimina rakkoo isheetiin nama dhooftu sobsiisaniiru. (5) Samuud iyyansa ciminaafi rakkisuu keessatti hoonga geessuu taateen Rabbiin balleesse. (6) Aad immoo qilleensa qorra jabaattu gogduu gogina keessatti hoonga geessuu taateen Rabbiin isaan balleesse. (7) Rabbiin yeroo halkan torbafi guyyaa saddeet iddoo abbaa isaanii irraa tan isaan dhabamsiistu isaan irratti erge waan taheef ummata san dhumoo haala tahaniin lafatti darbamoo tahuun manneen isaanii keessatti ni argita. Isaan sun erga badanii booda gufuu timiraa tan dhumtee dachii irratti kufte fakkaattu. (8) Erga adabni isaanitti bu'een booda lubbuu takka tan hafte ni argitaa?

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Obsi haala faarfamaa warra amantti nama waamaniifi kan biroollee waliin jiraatuu qabuudha.
- Towbaan waan isheen duraa ni dhoksiti. Isheen ammas sababa Rabbiin ittin gabricha filee gabroota isaa gaggaarii irraa ittiin taasisuudha.
- Adabbiin Rabbiin kaafirootaafi yakka raawwattoota irratti ergu gosa adda addaa tahuun guddina, dandeettiifi haqqummaa Rabbii irratti nama qaleelchiti.

وَجَآءَ فِرۡعَوۡنُ وَمَن قَبۡلَهُۥ وَٱلۡمُؤۡتَفِكَٰتُ بِٱلۡخَاطِئَةِ ٩ فَعَصَوۡاْ رَسُولَ
رَبِّهِمۡ فَأَخَذَهُمۡ أَخۡذَةٗ رَّابِيَةً ١٠ إِنَّا لَمَّا طَغَا ٱلۡمَآءُ حَمَلۡنَٰكُمۡ فِي ٱلۡجَارِيَةِ
١١ لِنَجۡعَلَهَا لَكُمۡ تَذۡكِرَةٗ وَتَعِيَهَآ أُذُنٞ وَٰعِيَةٞ ١٢ فَإِذَا نُفِخَ فِي ٱلصُّورِ
نَفۡخَةٞ وَٰحِدَةٞ ١٣ وَحُمِلَتِ ٱلۡأَرۡضُ وَٱلۡجِبَالُ فَدُكَّتَا دَكَّةٗ وَٰحِدَةٗ ١٤
فَيَوۡمَئِذٖ وَقَعَتِ ٱلۡوَاقِعَةُ ١٥ وَٱنشَقَّتِ ٱلسَّمَآءُ فَهِيَ يَوۡمَئِذٖ وَاهِيَةٞ
١٦ وَٱلۡمَلَكُ عَلَىٰٓ أَرۡجَآئِهَاۚ وَيَحۡمِلُ عَرۡشَ رَبِّكَ فَوۡقَهُمۡ يَوۡمَئِذٖ ثَمَٰنِيَةٞ
١٧ يَوۡمَئِذٖ تُعۡرَضُونَ لَا تَخۡفَىٰ مِنكُمۡ خَافِيَةٞ ١٨ فَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ
بِيَمِينِهِۦ فَيَقُولُ هَآؤُمُ ٱقۡرَءُواْ كِتَٰبِيَهۡ ١٩ إِنِّي ظَنَنتُ أَنِّي مُلَٰقٍ حِسَابِيَهۡ
٢٠ فَهُوَ فِي عِيشَةٖ رَّاضِيَةٖ ٢١ فِي جَنَّةٍ عَالِيَةٖ ٢٢ قُطُوفُهَا دَانِيَةٞ ٢٣
كُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ هَنِيٓـَٔۢا بِمَآ أَسۡلَفۡتُمۡ فِي ٱلۡأَيَّامِ ٱلۡخَالِيَةِ ٢٤ وَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ
كِتَٰبَهُۥ بِشِمَالِهِۦ فَيَقُولُ يَٰلَيۡتَنِي لَمۡ أُوتَ كِتَٰبِيَهۡ ٢٥ وَلَمۡ أَدۡرِ مَا حِسَابِيَهۡ
٢٦ يَٰلَيۡتَهَا كَانَتِ ٱلۡقَاضِيَةَ ٢٧ مَآ أَغۡنَىٰ عَنِّي مَالِيَهۡۜ ٢٨ هَلَكَ عَنِّي سُلۡطَٰنِيَهۡ
٢٩ خُذُوهُ فَغُلُّوهُ ٣٠ ثُمَّ ٱلۡجَحِيمَ صَلُّوهُ ٣١ ثُمَّ فِي سِلۡسِلَةٖ ذَرۡعُهَا
سَبۡعُونَ ذِرَاعٗا فَٱسۡلُكُوهُ ٣٢ إِنَّهُۥ كَانَ لَا يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ ٱلۡعَظِيمِ ٣٣
وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلۡمِسۡكِينِ ٣٤ فَلَيۡسَ لَهُ ٱلۡيَوۡمَ هَٰهُنَا حَمِيمٞ ٣٥



(9) Fir'awniifi ummanni ummanni isa duraa, magaalaan gubba ishee jalatti garagalchuun adabamtes- isaan ummata Luuxi- shirkiifi yakka irraa hojii yakkaatiin dhufaniiru.

(10) Isaan hunduu ergamaa isaanitti didanii kijibsiisnaan qabinsa isaan balleessuu irra caaluun Rabbiin isaan qabe.

(11) Nuti yeroo bishaa ol fuudhamuu keessatti bakka isaa bira dabru isin waarra dugda isaanii keessa turtan doonii deemtuu Nuuh ajaja keenyaan tolche keessatti isin fuune, yaabbii isiniif taheera.

(12) Dooniifi seenaa ishes gorsa halaaka kaafiraa irrattiin qajeelfamufi nagaya bahuu warra iimaanaa irrattiin qajeelamu taasisuuf. Ammas akka gurriwaa qabattu yeroo dhageesse haffaztuuf goone.

(13) Hogga maleykichi xurunbaa afuufutti godhame yeroo tokko afuuffii lammaaffaa afuufe,

(14) Dacheefi gaarris hogga fuudhamtee waliin dhawaminsa takka jabduu qaama dacheefi gaaraa addaan bittinneesssite waliin dhawamte,

(15) Guyyaa wanti sun hunduu argame Qiyaamaan ni taati.

(16) Maleykonni samii irraa bu'uuf samiinis ni dhodhooti. Isheen guyyaa sana keessa erga duraan jabduu wal qabattuu turtee laaftuudha.

(17) Maleykonnis moggaafi xarafa isheetti tahoodha. Guyyaa guddaa sana keessa maleykota Rabbitti dhiyeeffaman irraa Arshii Rabbii keetii saddeettu baadhata.

(18) Yaa namootaa! Guyyaa san keessa Rabbiin irra ni fidamtu, dugumattii Rabbiin ishee beekaa irratti mullataadha, Rabbirraa dhokattuun feete hin dhokattu.

(19) Namani galmee hojii isaa mirgaan kenname gammachuu keessa: hodhaa galmee hojii kiyyaa dubbisaa jedha.

(20) Ani Addunyaa keessatti kaafamaa tahuu kiyya beekeen dhugoomse, mindaa kiyya qunnamaa tahus naan dhugoomse.

(21) Qananii itti fufaa waan arguuf inni jiruu jaallatamtuu keessatti tahaadha.

(22) Jannata bakkaafi sadarkaan isaas ol fuudhamaa keessatti tahaadha.

(23) Fudraan ishee nama kutatuuf dhiyoodha.

(24) Isaan kabajuuf ni jedhama: waan dalagaa gaarii jiruu Addunyaa keessatti dabarfattaniif nyaataafi dhugaatii rakkoon keessa hin jirre nyaadhaa, dhugas.

(25) Namani galmee hojii isaa bitaa isaatiin kenname immoo jabina sheenaa irraa kan ka'e ni jedha: galmee hojii kiyyaa kana waan hojiin fokkattuun adabbii kiyya dirqama gootu keessa jirtuuf odoo kennamuu baadhee.

(26) Qormaanni kiyya maal akka tahus odoo beekuu baadhee.

(27) Odoo duutiin ani du'e sun du'aan gonkuma ishee booda hin kaafamne naaf taatee!

(28) Qabeenyi kiyyas adaba Rabbii irraa homaa ana irraa hin deebifne.

(29) Falmiin kiyya, humnaafi aangooniin irratti hikachaa tures ana irraa fagaatte.

(30) Ni jedhama: yaa maleykota! Qabaa harka isaa gara mormaatti hidhaa.

(31) Akka hoo'a ishee dhandhamaniif ibidda isa galchaa.

(32) Ergasii sansalata dheerinni ishee dhuundhuma torbaatamii keessa isa naqaa.

(33) Waan inni Rabbii guddatti kan hin amanne taheef.

(34) Namoota biroos hiyyeessa nyaachisuu irratti hin kakaasu.

(35) Kanaafuu firri Guyyaa Qiyaamaa adabbii isa irraa deebisu isaaf hin jiru.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Tolli abbaaf godhame ilmoofis tola waan taheef galatoomfatuun dirqama.
- Hiyyeessa nyaachisuufi nyaachisuu irrattis kakaasuun sababa adabbii ibiddaa irraa tikfamuuti.
- Jabinni adabbi Gyyaa Qiyaamaa iimaanaafi hojii gaggaariin isa irraa tikfamuu dirqama godha.

وَلَا طَعَامٌ إِلَّا مِنْ غِسْلِينٍ ٣٦ لَّا يَأْكُلُهُۥٓ إِلَّا ٱلْخَٰطِـُٔونَ ٣٧ فَلَآ أُقْسِمُ
بِمَا تُبْصِرُونَ ٣٨ وَمَا لَا تُبْصِرُونَ ٣٩ إِنَّهُۥ لَقَوْلُ رَسُولٍ كَرِيمٍ ٤٠ وَمَا هُوَ
بِقَوْلِ شَاعِرٍ ۚ قَلِيلًا مَّا تُؤْمِنُونَ ٤١ وَلَا بِقَوْلِ كَاهِنٍ ۚ قَلِيلًا مَّا تَذَكَّرُونَ
٤٢ تَنزِيلٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٤٣ وَلَوْ تَقَوَّلَ عَلَيْنَا بَعْضَ ٱلْأَقَاوِيلِ ٤٤
لَأَخَذْنَا مِنْهُ بِٱلْيَمِينِ ٤٥ ثُمَّ لَقَطَعْنَا مِنْهُ ٱلْوَتِينَ ٤٦ فَمَا مِنكُم
مِّنْ أَحَدٍ عَنْهُ حَٰجِزِينَ ٤٧ وَإِنَّهُۥ لَتَذْكِرَةٌ لِّلْمُتَّقِينَ ٤٨ وَإِنَّا
لَنَعْلَمُ أَنَّ مِنكُم مُّكَذِّبِينَ ٤٩ وَإِنَّهُۥ لَحَسْرَةٌ عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ
٥٠ وَإِنَّهُۥ لَحَقُّ ٱلْيَقِينِ ٥١ فَسَبِّحْ بِٱسْمِ رَبِّكَ ٱلْعَظِيمِ ٥٢

ترتيبها ٧٠ — سُورَةُ المَعَارِجِ — آياتها ٤٤

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

سَأَلَ سَآئِلٌۢ بِعَذَابٍ وَاقِعٍ ١ لِّلْكَٰفِرِينَ لَيْسَ لَهُۥ دَافِعٌ ٢
مِّنَ ٱللَّهِ ذِى ٱلْمَعَارِجِ ٣ تَعْرُجُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ وَٱلرُّوحُ إِلَيْهِ
فِى يَوْمٍ كَانَ مِقْدَارُهُۥ خَمْسِينَ أَلْفَ سَنَةٍ ٤ فَٱصْبِرْ صَبْرًا جَمِيلًا
٥ إِنَّهُمْ يَرَوْنَهُۥ بَعِيدًا ٦ وَنَرَىٰهُ قَرِيبًا ٧ يَوْمَ تَكُونُ ٱلسَّمَآءُ
كَٱلْمُهْلِ ٨ وَتَكُونُ ٱلْجِبَالُ كَٱلْعِهْنِ ٩ وَلَا يَسْـَٔلُ حَمِيمٌ حَمِيمًا ١٠



(36) Cunfaa qaamota waarra ibiddaa malee nyaanni inni nyaatu isaaf hin jiru.
(37) Nyaata san warra diliifi yakka hojjate malee isa hin nyaatu.
(38) Rabbiin waan argitaniin kakate.
(39) Waan isin hin argineenis kakate.
(40) Dhugumatti Qur'aanni haasawa Rabbiiti, Ergamaa Isaa kabjamaatu namoota irratti isa qara'a.
(41) Jecha wallisaatii miti; yaa'a walaloo irratti hin jiru. Xiqqumalle hin amantanii?
(42) Jecha raagdus miti, haasofni raagduu Qur'aana kanaan wal dhaba. Xiqqumallee hin gorfamtanii?
(43) Garuu Rabbii uumama hundaa irraa buufamaadha.
(44) Muhammad odoo jecha nuti hin jedhin garii nurratti jedhee,
(45) Isa irraa haaloo baana, humnaafi dandeettii keenyaan isa qabna.
(46) Ergasii hidda onnetti dhaqu isa irraa kunna.
(47) Isin keessa namni isa irraa nu dhorgu hin jiru waan taheef isiniif jecha nurra soba kaayyuun fagoodha.
(48) Qur'aanni warra ajaja Rabbii fudhatanii dhorgaa Isaa irraa fagaatuun Rabbiin sodaataniif gorsa.
(49) Dhugumatti nuti isin keessaa namni Qur'aana kana kijibsiisu jiraatuu ni beekna.
(50) Qur'aana kijibsiisuun guyyaa Qiyaamaa sheenaa guddaadha.
(51) Dhugumatti Qur'aanni hoonga dhugaa kan Rabbiin biraa tahuun isaa shakkii hin qabneedha.
(52) Yaa Ergamichaa! Gooftaa kee waan Isaan hin malle irraa qulqulleessi, Maqaa Rabbii kee gudaas yaadadhu.

## BOQONNAA AL-MA'AARIJ

- Isheen suuraa Makkaati -

**Kaayyoo Suurattii:** adabbiin kaafiroota irratti argamuufi warra guyyaa murtii dhugoomseef qananiin jiraachuu gad jabeessuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Kadhataan mushrikoota irraa tahe isaafi gosa isaa irratti: adabbiin kun yoo argamaa tahe nutti haa dhufu jechuun kadhateera. Inni kun qishnaa isa irraa tahe. Inni Guyyaa Qiyaamaa isaanitti argamaadha.
(2) Warra Rabbitti kafaretti argamaadha, adabbii kana namni deebisu hin jiru.
(3) Rabbii ol aantummaa, sadarkaa, caalmayaafi tola qabu irraa,
(4) Maleykonniifi Jibriilis Guyyaa Qiyaamaa sadarkaa san keessa gara Isaa ol bahu. Inni guyyaa dheeraa lakkoofsi isaa bara kuma shantama gayuudha.
(5) Yaa Ergamichaa! Obsa isa keessa alaan aluufi himatuunis hin jirre obsi.
(6) Isaan guyyaa kana fagoo argamuun hin taanetti yaadu.
(7) Nuti immoo dhiyoo argamuu irraa hafa hin qabnetti beekna.
(8) Guyyaa samiin akka sibiila, ziqeeyaafi wanta biroo kan baqee taatuudha.
(9) Guyyaa gaarrinis salphina keessatti akka suufaa taatuudha.
(10) Kan namuu lubbuu isaatiin shaakalamee firris haala firaa irraa hin gaafanneedha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Qur'aanni walaloofi raagummaa irraa qulqulluudha.
- Rabbirratti wanta tokko uumuun hamaadha.
- Obsi bareedaan isa mindaan Rabbirraa ittiin eegamu isa namoota birootti hin himatamneedha.

يُبَصَّرُونَهُمۡۚ يَوَدُّ ٱلۡمُجۡرِمُ لَوۡ يَفۡتَدِي مِنۡ عَذَابِ يَوۡمِئِذِۭ بِبَنِيهِ ١١
وَصَٰحِبَتِهِۦ وَأَخِيهِ ١٢ وَفَصِيلَتِهِ ٱلَّتِي تُـٔۡوِيهِ ١٣ وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا
ثُمَّ يُنجِيهِ ١٤ كَلَّآۖ إِنَّهَا لَظَىٰ ١٥ نَزَّاعَةٗ لِّلشَّوَىٰ ١٦ تَدۡعُواْ مَنۡ أَدۡبَرَ
ثلاثة أرباع الحزب ٥٧ وَتَوَلَّىٰ ١٧ وَجَمَعَ فَأَوۡعَىٰٓ ١٨ ۞إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ خُلِقَ هَلُوعًا ١٩ إِذَا مَسَّهُ ٱلشَّرُّ
جَزُوعٗا ٢٠ وَإِذَا مَسَّهُ ٱلۡخَيۡرُ مَنُوعًا ٢١ إِلَّا ٱلۡمُصَلِّينَ ٢٢ ٱلَّذِينَ هُمۡ
عَلَىٰ صَلَاتِهِمۡ دَآئِمُونَ ٢٣ وَٱلَّذِينَ فِيٓ أَمۡوَٰلِهِمۡ حَقّٞ مَّعۡلُومٞ ٢٤ لِّلسَّآئِلِ
وَٱلۡمَحۡرُومِ ٢٥ وَٱلَّذِينَ يُصَدِّقُونَ بِيَوۡمِ ٱلدِّينِ ٢٦ وَٱلَّذِينَ هُم مِّنۡ عَذَابِ
رَبِّهِم مُّشۡفِقُونَ ٢٧ إِنَّ عَذَابَ رَبِّهِمۡ غَيۡرُ مَأۡمُونٖ ٢٨ وَٱلَّذِينَ هُمۡ
لِفُرُوجِهِمۡ حَٰفِظُونَ ٢٩ إِلَّا عَلَىٰٓ أَزۡوَٰجِهِمۡ أَوۡ مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُهُمۡ
فَإِنَّهُمۡ غَيۡرُ مَلُومِينَ ٣٠ فَمَنِ ٱبۡتَغَىٰ وَرَآءَ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡعَادُونَ ٣١
وَٱلَّذِينَ هُمۡ لِأَمَٰنَٰتِهِمۡ وَعَهۡدِهِمۡ رَٰعُونَ ٣٢ وَٱلَّذِينَ هُم بِشَهَٰدَٰتِهِمۡ قَآئِمُونَ
٣٣ وَٱلَّذِينَ هُمۡ عَلَىٰ صَلَاتِهِمۡ يُحَافِظُونَ ٣٤ أُوْلَٰٓئِكَ فِي جَنَّٰتٖ مُّكۡرَمُونَ ٣٥
فَمَالِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ قِبَلَكَ مُهۡطِعِينَ ٣٦ عَنِ ٱلۡيَمِينِ وَعَنِ ٱلشِّمَالِ
عِزِينَ ٣٧ أَيَطۡمَعُ كُلُّ ٱمۡرِيٕٖ مِّنۡهُمۡ أَن يُدۡخَلَ جَنَّةَ نَعِيمٖ ٣٨ كَلَّآۖ إِنَّا خَلَقۡنَٰهُم
مِّمَّا يَعۡلَمُونَ ٣٩ فَلَآ أُقۡسِمُ بِرَبِّ ٱلۡمَشَٰرِقِ وَٱلۡمَغَٰرِبِ إِنَّا لَقَٰدِرُونَ ٤٠



(11) Namni hundi fira isaa ni arga, irraa hin dhokatu. Kanumaa waliin bakki rakkisaa waan taheef namni tokko namatokko hin gaafatu. Namni ibidda haqa godhate bakka isaa ilmaan isaa adabbii fiduu jaallata.
(12) Niitiifi obboleessa isaatiin of baasuu fedha.
(13) Gosoota isaa kan isatti dhihoo warra rakkoo keessatti isaa waliin dhaabbataniinis of baasuu fedha.
(14) Jinnii, namootaafi wantoota biroo kan achee keessa jiran hundaan of baasee of baasuun sun nagaya isa godhee adabbii ibiddaa jalaa isa baraaruu fedha.
(15) Dubbii akka badii raawwataan kun hawwuu miti, isheen ibidda Aakhiraa tan qabattee shidamtuudha.
(16) Cimina hoo'uufi shidamuu irraa gogaa mataa adda baasinsa jabaa dda baafti.
(17) Nama dhugaa irraa garagalee fagaatee itti hin amanin, nis hin hojjatin ni yaamti.
(18) Kan horii walitti qabee karaa Rabbiitiif irraa kennuu qorqode,
(19) Dhugumatti ilmi namaa bololutti jabaa tahee uumame.
(20) Rakkinni dhukkubaa yookiin hiyyumaa yoo isarra gaye obsa xiqqaata.
(21) Quufaafi durumti itti gammadu yeroo isa tuqe karaa Rabbiitiif kennuu akkaan dhorgataa taha.
(22) Warra sagadan malee, isaan amaloota fokkattu san irraa nagaya.
(23) Isaan warra salaata isaanii itti fufan kan ishee irraa hin shaakalamne, yeroo isheef daangeffame keessatti warra geggeessaniidha.
(24) Warra qabeeny isaanii keessa qoonni daangeffamaan murtaawe jiruudha,
(25) Isa kadhateefi nama sababii taheef rizqii dhabee hin kadhatiniifis warra kennuudha.
(26) Warra guyyaa Qiyaamaa guyyaa Rabbiin nama hunda wanta inni haqa godhatuun mindeessu dhugoomsaniidha.
(27) Dalagaa gaarii hojjatan waliin warra adabbii Rabbii isaanii irraa sodaataniidha.
(28) Dhugumatti adabbii Rabbii isaanii sodaachisaa waan taheef namni sammuu qabi isa hin amanu.
(29) Isaan ammaas warra qaama isaanii dhoksuufi hamtuu irraa fageessuun tiksaniidha.
(30) Niitotaafi gabroota harki isaanii dhunfatte irratti malee. Isaanii waliin qanani'uu keessatti isaan komatamoo miti.
(31) Namni niitotaafi gabroota dubbatame malee qanani'uu barbaade warri daangaa Rabbii darbe isaanuma.
(32) Ammas warra qabeenya, iccitiilee fiwantoota biroo kan irratti amanamanfi waadaa namaa waliin seenan odoo amaanaa isaanii hin ganiniifi waadaa isaanii hin diigin tikfataniidha.
(33) Ammas isaan sun warreen ragaa isaanii akka barbaadamu irratti odoo firummaafi diinummaanis ishee keessatti dhiibbaa isaan irra hin fidin dhaabbataniidha.
(34) Ammas isaan sun warra salaata isaanii yeroon geggeessuu, qulqullinafi tasgabbii waliin odoo wanti nama shaakalu
isaan hin shaakalin irratti tikfayaniidha. (35) Isaan amaloota kanaan ibsaman Jannata keessatti qananii itti fufaafi gara
fuula Rabbii kabajamaa ilaaluu qunnamaniin kabajamoodha. (36) Yaa Ergamichaa! wanti mushrikoota gosa keetii kana si
sobsiisuuf si moggatti saffisaan dhufutti isaan geesse kun maali? (37) Mirgaafi bitaa kee irraan gare gareen siin marsoodha.
(38) Si hundi isaanii odoo kufrii isaa irratti hafee jiruu Jannata qananii itti fufaa taheen qanani'u akka Rabbiin isa galchu
hamilaa? (39) Dubbiin akka isaan fakkeessanii miti. Dhugumatti waan isaan beekan irraa isaan uumne; bishaan salphaa
tahe irraa isaan uumne waan tahaniif isaan lallaafoo lubbuu isaaniitiif bu'aafi rakkinas hin qaban, akkamitti boonu? (40)
Rabbiin isa baha adda addaa kan biiftuufi ji'aatiin kakate! Dhugumatti nuti dandayoodha jedhe.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

● Adabbiin ibiddaa hogga warri ibiddaa tooftaalee addunyaa irraa karaa beekan hundaan duraa bahuu barbaadan cimaa tahuu argisiisa. ● Salaanni addunyaa keessatti irra guddaa wanta yakki ittiin nama irraa harca'uuti yoo tahu aakhiratti immoo ibidda irraa ittiin tikfamu. ● Adabbii Rabbii irraa sodaachuun hojii gaarittti nama geessa.

عَلَىٰٓ أَن نُّبَدِّلَ خَيْرًا مِّنْهُمْ وَمَا نَحْنُ بِمَسْبُوقِينَ ٤١ فَذَرْهُمْ
يَخُوضُوا۟ وَيَلْعَبُوا۟ حَتَّىٰ يُلَـٰقُوا۟ يَوْمَهُمُ ٱلَّذِى يُوعَدُونَ ٤٢ يَوْمَ
يَخْرُجُونَ مِنَ ٱلْأَجْدَاثِ سِرَاعًا كَأَنَّهُمْ إِلَىٰ نُصُبٍ يُوفِضُونَ ٤٣
خَـٰشِعَةً أَبْصَـٰرُهُمْ تَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ ذَٰلِكَ ٱلْيَوْمُ ٱلَّذِى كَانُوا۟ يُوعَدُونَ ٤٤

ترتيبها ٧١ — سُورَةُ نُوحٍ — آياتها ٢٨

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَـٰنِ ٱلرَّحِيمِ

إِنَّآ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِۦٓ أَنْ أَنذِرْ قَوْمَكَ مِن قَبْلِ أَن يَأْتِيَهُمْ
عَذَابٌ أَلِيمٌ ١ قَالَ يَـٰقَوْمِ إِنِّى لَكُمْ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ٢ أَنِ ٱعْبُدُوا۟
ٱللَّهَ وَٱتَّقُوهُ وَأَطِيعُونِ ٣ يَغْفِرْ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمْ وَيُؤَخِّرْكُمْ
إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ إِنَّ أَجَلَ ٱللَّهِ إِذَا جَآءَ لَا يُؤَخَّرُ ۖ لَوْ كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ٤
قَالَ رَبِّ إِنِّى دَعَوْتُ قَوْمِى لَيْلًا وَنَهَارًا ٥ فَلَمْ يَزِدْهُمْ دُعَآءِىٓ إِلَّا
فِرَارًا ٦ وَإِنِّى كُلَّمَا دَعَوْتُهُمْ لِتَغْفِرَ لَهُمْ جَعَلُوٓا۟ أَصَـٰبِعَهُمْ فِىٓ
ءَاذَانِهِمْ وَٱسْتَغْشَوْا۟ ثِيَابَهُمْ وَأَصَرُّوا۟ وَٱسْتَكْبَرُوا۟ ٱسْتِكْبَارًا
٧ ثُمَّ إِنِّى دَعَوْتُهُمْ جِهَارًا ٨ ثُمَّ إِنِّىٓ أَعْلَنتُ لَهُمْ وَأَسْرَرْتُ
لَهُمْ إِسْرَارًا ٩ فَقُلْتُ ٱسْتَغْفِرُوا۟ رَبَّكُمْ إِنَّهُۥ كَانَ غَفَّارًا ١٠



(41) Namoota ajaja Rabbii fudhatan kan birootti jijjiirree isaan halaakkuu hin dadhabnu. Yeroo isaan halaaknee kan birootti jijjiiruu feene injifatamoo miti.

(42) Yaa Ergamichaa! Dharaafi jallina keessa jiran san keessa galanii jireenya isaanii kan addunyaa keessatti hanga guyyaa Qiyaamaa kan Qur'aana keessatti waadaa godhaman gayanitti haa bashannananii dhiisi.

(43) Guyyaa saffisaan akka waan gara alaabaatti waldorgomanitti fakkaatuun awwaala isaanii irraa bahanitti.

(44) Ijji isaanii salphattuu taatee salphinni isaan haguugee, guyyaan sun guyyaa addunyaa keessatti odoo isaan yaada itti hin kennin waadaa godhamuu turaniidha.

## BOQONNAA NUUH

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

obsa warra da'awaa godhaniifi qabsoo isaan gara diinitti waamuuf qabsaawan seenaa Nuuh keessaan Mu'uminoota tasgabbeessuufi warra sobsiisan akeekkachiisuun hubachiisuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Dhugumatti Nuuh akka ummata isaa sababa isaan Rabbitti qindeessaniif adabbiin laalleessaan isaanitti dhufuu dura sodaachisuuf gara ummata isaatti yaamaa godhuun ergine.

(2) Nuuh ummata isaatiin ni jedhe: yaa ummata koo! Dhugumatti ani yoo gara Rabbii tawbatuu baattan adabbii isin eeggataa jiru irraa isiniif akeekkachiisaa ifaadha.

(3) Akeekkachiifni kiyya wanti inni kennu: Rabbiin qofa gabbaraa, Isatti homaa hin qindeessinaa. Ajaja Rabbii fudhattanii dhorgaa Isaa irraa fagaatuun Rabbiin sodaadhaa. Waaniin isin ajaju keessattis ana hordofaa.

(4) Dhugumatti isin yoo san hojjattan yakka keessan kan haqa gabrootaatiin wal hin qabanne Rabbiin isiniif araarama. Yeroo ummata keessaniitis jiruu keessatti hanga yeroo beekumsa Rabbii keessatti daangeeffametti ni dheereessa; waan akka san irratti gadi dhaabbattaniin dachii ni kunuunsitu. Dhugumatti duuti gaafa dhufe booda hin aanfamu waan taheef odoo beektanii gara Rabbitti amantanii shirkiifi jallina irra jirtan irraa tawbatutti daddaftu.

(5) Nuuh ni jedhe: yaa Gooftaa koo! Dhugumatti ummata koo gara si gabbaruufi si tokkichoomsuutti halkaniifi guyyaa itti fufuun yaameera.

(6) Isaan waamuun koo dheessuufi waaniin itti waame irraa fagaatuu malee isaaniif hin idaane.

(7) Yeroon gara si qofa gabbaruu, ibaadaa kee godhuufi ajaja Ergamaatis fudhatuu sababa araarama dilii isaanii tahu sanitti yaame qubbeen isaaniitiin waamicha kiyya akka hin dhageenyeef gurra isaanii cufatu, uffata isaaniitiinis akka ana hin argineef fuula isaanii hagooggatu, shirkii irra turan san itti fufu, wantaan an itti waamu fudhatuufi isaaf gadi jechuu irraa ni boonu.

(8) Ergasii yaa Gooftaa koo dhugumatti ifaa ifattis isaan niin waame.

(9) Ammas dhugumatti ani isaan waamutti sagalee kiyya oliin kaase, gadi qabuu dhoksaa taheenis dhokseen waame, sagalee gadi buusuunis niin waame. Akkaataa waamichaa isaaniif filuun waameera.

(10) Isaaniin niin jedhe: yaa ummata koo! Gooftaa keessan gara isaa tawbatuun araarama barbaadaa. Dhugumatti Rabbiin gabroota isaa irraa nama tawbateef yakka akkaan araaramaa ta'eera.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Aakhiraa irraa dagatuun hamaadha.
- Ibaadaafi sodaan Rabbii yakki namaa dhiifamuuf sababiidha.
- Da'awaa itti fufuufi akkaataa da'awaa jijjiiruun nama da'awaa godhu irratti dirqama.

يُرْسِلِ ٱلسَّمَآءَ عَلَيْكُم مِّدْرَارًا ﴿١١﴾ وَيُمْدِدْكُم بِأَمْوَٰلٍ وَبَنِينَ وَيَجْعَل
لَّكُمْ جَنَّـٰتٍ وَيَجْعَل لَّكُمْ أَنْهَـٰرًا ﴿١٢﴾ مَّا لَكُمْ لَا تَرْجُونَ لِلَّهِ وَقَارًا ﴿١٣﴾
وَقَدْ خَلَقَكُمْ أَطْوَارًا ﴿١٤﴾ أَلَمْ تَرَوْا۟ كَيْفَ خَلَقَ ٱللَّهُ سَبْعَ سَمَـٰوَٰتٍ
طِبَاقًا ﴿١٥﴾ وَجَعَلَ ٱلْقَمَرَ فِيهِنَّ نُورًا وَجَعَلَ ٱلشَّمْسَ سِرَاجًا ﴿١٦﴾
وَٱللَّهُ أَنۢبَتَكُم مِّنَ ٱلْأَرْضِ نَبَاتًا ﴿١٧﴾ ثُمَّ يُعِيدُكُمْ فِيهَا وَيُخْرِجُكُمْ
إِخْرَاجًا ﴿١٨﴾ وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ بِسَاطًا ﴿١٩﴾ لِّتَسْلُكُوا۟ مِنْهَا
سُبُلًا فِجَاجًا ﴿٢٠﴾ قَالَ نُوحٌ رَّبِّ إِنَّهُمْ عَصَوْنِى وَٱتَّبَعُوا۟ مَن لَّمْ يَزِدْهُ
مَالُهُۥ وَوَلَدُهُۥٓ إِلَّا خَسَارًا ﴿٢١﴾ وَمَكَرُوا۟ مَكْرًا كُبَّارًا ﴿٢٢﴾ وَقَالُوا۟
لَا تَذَرُنَّ ءَالِهَتَكُمْ وَلَا تَذَرُنَّ وَدًّا وَلَا سُوَاعًا وَلَا يَغُوثَ وَيَعُوقَ
وَنَسْرًا ﴿٢٣﴾ وَقَدْ أَضَلُّوا۟ كَثِيرًا ۖ وَلَا تَزِدِ ٱلظَّـٰلِمِينَ إِلَّا ضَلَـٰلًا ﴿٢٤﴾
مِّمَّا خَطِيٓـَٔـٰتِهِمْ أُغْرِقُوا۟ فَأُدْخِلُوا۟ نَارًا فَلَمْ يَجِدُوا۟ لَهُم مِّن دُونِ
ٱللَّهِ أَنصَارًا ﴿٢٥﴾ وَقَالَ نُوحٌ رَّبِّ لَا تَذَرْ عَلَى ٱلْأَرْضِ مِنَ ٱلْكَـٰفِرِينَ
دَيَّارًا ﴿٢٦﴾ إِنَّكَ إِن تَذَرْهُمْ يُضِلُّوا۟ عِبَادَكَ وَلَا يَلِدُوٓا۟ إِلَّا فَاجِرًا
كَفَّارًا ﴿٢٧﴾ رَّبِّ ٱغْفِرْ لِى وَلِوَٰلِدَىَّ وَلِمَن دَخَلَ بَيْتِىَ مُؤْمِنًا
وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَـٰتِ ۖ وَلَا تَزِدِ ٱلظَّـٰلِمِينَ إِلَّا تَبَارًۢا ﴿٢٨﴾



(11) Yoo waan san hojjattan Rabbiin rooba yeroo isin itti haajomtanitti walduraa duubaan isiniif buusa waan taheef hoongeen isin hin tuqu.

(12) Baay'inaan horiifi ilmaan isiniif kenna. ooyruu midhaan irraa nyaattaniifi laggeen irraa dhugdanii midhaaniifi beeyladoota keessanis irraa obaaffattan isiniif godha.

(13) Yaa ummata koo! Odoo yaada itti hin kennine yeroo Rabbitti dilooftan guddina Rabbii kan hin sodaanne maaluma taatan?

(14) Dhugumatti yerotti copha bishaan hormaataa irraa, sana booda dhiiga ititaa irraa, sana booda kutaa foonii irraa isin uume.

(15) Akkaataa Rabbiin samii torban, samii samii gubbaan itti uume hin arginee?

(16) Samiifi irraa ji'a samii gadi aantu keessatti warra dacheetiif ifaa kennuuf ni godhe, biiftuus ibsituu godheera.

(17) Rabbiin Aadam abbaa keessan biyyee irraa uumuun dachii irraa isin uume. Ergasii waan dacheen isinii magarsitu ni nyaattan.

(18) Ergasii du'uu keessan booda ishee keessatti isin deebisa. Sana booda isin kaasuuf ishee irraa baasuu dhugaa isin baasuuf jira.

(19) Rabbiin dachii irra jiraachuuf bal'ifamtuu, qopheeffamtuu isiniif taasiseera.

(20) Akka karaa ballaa seenuun hojii haalalitti deemtaniif kana godhe.

(21) Nuuh ni jedhe: yaa Gooftaa koo! Dhugumatti ummanni kiyya si tokkichoomsuufi suma qofa gabbaruu irraa waaniin an ittinisaan ajaje keessatti na didanii hordoftoonni isaanii dura bu'oota ati horiifi ilmaaniin qananiifte hordofaniiru. Ati isaan qananiisuun jallina malee isaaniif hin idaane.

(22) Gurguddoon isaanii hordoftoota Nuuh irratti kakaasuudhaan tooftaa guddaa baasaniiru.

(23) Hordoftoota isaaniitiin ni jedhan: ibaadaa gabbaramtoota keessanii hin dhiisinaa; Taabota keessan Waddi, Suwaa'a, Yaghuus, Ya'uuqiifi Nasris gabbaruu hin dhiisinaa.

(24) Taabota isaanii kanaan namoota baay'ee jallisaniiru. Yaa Gooftaa koo! Warra kufriifi yakka itti fufuun lubbuu isaanii miidhaniif dhugaa irraa jallatuu malee hin dabaliniif.

(25) Sababa yakka raawwataniif addunyaa keessatti bishaaniin nyaataman. Erga du'anii immoo kallattumaan ibidda seenan. Rabbii gaditti tumsitoota bishaaniin nyaatamuufi ibidda irraa isaan baraaru hin arganne.

(26) Ammas yeroo Rabbiin ummata isaa irraa nama duraan amane malee fuuldura hin amanu jechuu Rabbiin itti himu Nuuh ni jedhe: yaa Gooftaa koo kaafiroota irraa dachii gubbatti nama sochoo'u tokko hin dhiisin.

(27) Yaa Gooftaa keenya! Dhugumatti yoo dhiiftee yeroo kenniteef gabroota kee mu'uuminoota ni jallisu. Nama badii raawwataa ajaja kee hin fudhanne kan tola kee irratti si hin galatoonfanne kan kufrii jabaatu malee hin dhalani.

(28) Yaa Gooftaa koo yakka kiyya naaf araarami, haadhaafi abbaa kiyyaafis araarami, nama mu'umina tahee mana kiyya galeefis araarami, mu'uminoota dhiiraafi dubarootaafis araarami. warra kufriifi yakkaan lubbuu isaanii miidheef halaakaafi hoongoo malee hin dabaliniif.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Araarama kadhatuun bokkaan bu'uu, horiifi ilmaan baay'atuuf sababiidha.
- Shoorri gurguddoon warra xixiqqoo jallisuu keessatti qaban mul'ataadha.
- Yakki sababa addunyatti halaakamuu yookiin aakhiratti adabbiif sababa taha.

# BOQONNAA AL-JINNI

- Isheen Makkatti buute -

سُورَةُ الجِنِّ
آياتها ٢٨ — ترتيبها ٧٢

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

قُلْ أُوحِيَ إِلَيَّ أَنَّهُ اسْتَمَعَ نَفَرٌ مِّنَ الْجِنِّ فَقَالُوا إِنَّا سَمِعْنَا قُرْآنًا الحزب ٥٨
عَجَبًا ﴿١﴾ يَهْدِي إِلَى الرُّشْدِ فَآمَنَّا بِهِ ۖ وَلَن نُّشْرِكَ بِرَبِّنَا أَحَدًا ﴿٢﴾
وَأَنَّهُ تَعَالَىٰ جَدُّ رَبِّنَا مَا اتَّخَذَ صَاحِبَةً وَلَا وَلَدًا ﴿٣﴾ وَأَنَّهُ كَانَ
يَقُولُ سَفِيهُنَا عَلَى اللَّهِ شَطَطًا ﴿٤﴾ وَأَنَّا ظَنَنَّا أَن لَّن تَقُولَ الْإِنسُ
وَالْجِنُّ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا ﴿٥﴾ وَأَنَّهُ كَانَ رِجَالٌ مِّنَ الْإِنسِ يَعُوذُونَ بِرِجَالٍ
مِّنَ الْجِنِّ فَزَادُوهُمْ رَهَقًا ﴿٦﴾ وَأَنَّهُمْ ظَنُّوا كَمَا ظَنَنتُمْ أَن لَّن يَبْعَثَ
اللَّهُ أَحَدًا ﴿٧﴾ وَأَنَّا لَمَسْنَا السَّمَاءَ فَوَجَدْنَاهَا مُلِئَتْ حَرَسًا
شَدِيدًا وَشُهُبًا ﴿٨﴾ وَأَنَّا كُنَّا نَقْعُدُ مِنْهَا مَقَاعِدَ لِلسَّمْعِ ۖ فَمَن
يَسْتَمِعِ الْآنَ يَجِدْ لَهُ شِهَابًا رَّصَدًا ﴿٩﴾ وَأَنَّا لَا نَدْرِي أَشَرٌّ أُرِيدَ
بِمَن فِي الْأَرْضِ أَمْ أَرَادَ بِهِمْ رَبُّهُمْ رَشَدًا ﴿١٠﴾ وَأَنَّا مِنَّا الصَّالِحُونَ
وَمِنَّا دُونَ ذَٰلِكَ ۖ كُنَّا طَرَائِقَ قِدَدًا ﴿١١﴾ وَأَنَّا ظَنَنَّا أَن لَّن نُّعْجِزَ
اللَّهَ فِي الْأَرْضِ وَلَن نُّعْجِزَهُ هَرَبًا ﴿١٢﴾ وَأَنَّا لَمَّا سَمِعْنَا الْهُدَىٰ
آمَنَّا بِهِ ۖ فَمَن يُؤْمِن بِرَبِّهِ فَلَا يَخَافُ بَخْسًا وَلَا رَهَقًا ﴿١٣﴾



### Kaayyoo Suurattii:

jinniin itti amanuu keessaan buufamuu Qur'aanaafi Rabbiin biraa tahuu isaa dhugoomsuudha. Waan mushrikoonni isaan keessatti sobaan haasoftu balleessuudha.

### Ibsa suurattii:

(1) Yaa Ergamichaa! Ummata keetiin jedhi: iddoo Baxna Annakhlaatti Qur'aana qara'uu keeyya gareen jinnii irraa tahan dhaggeeffatanii yeroo gara ummata isaaniitti deebi'an: dhugumatti nuti haasawa qara'amu kan ibsaafi qulqullina isaa keessatti dinqisiisaa tahe dhageenye jedhan jechuutu gara kiyyatti beeksisa godhame.

(2) Haasofni dhageenye kun aqiidaa, jechaafi hojii keessatti sirritti qajeelcha waan taheef isatti amanne. Rabbii keenya kan isa buusetti waan tokkollee hin qindeessinu.

(3) Guddinaafi kabajaan Rabbii keenyaa ol ta'e. Ammas niitiifi ilmos akka mushrikoonni jedhanitti hin godhannes itti amanneerra.

(4) Dhugumatti Ibliistu niitiifi ilmoo gara Rabbii hirkisuu irraa jecha jallaa tahe Rabbirratti uumaa jira.

(5) Nuti mushrikoonni namaafi jinnii irraa tahan hogga Rabbiif niitiifi ilmootu jira jedhan soba hin jedhanii yaannee isaan qabachuun jecha isaanii dhugoomsine.

(6) Gaafa wallaalaa keessatti dhiironni namoota irraa tahan yeroo bakka soodaachisaa qubatan dhiirota jinniitiin tikfamuuf tokkoon isaanii: bokkuu bowwaa kanaatiin hamtuu gowwaa ummata isaa irraa niin tikfama jechuun dhiironni namaa dhiirota jinnii irraa sodaafi naasuu ida'atuu turan.

(7) Yaa jinnootaa! Namoonnis akkuma isin yaaddanitti isaanis Rabbiin erga du'a isaaniitii qormaataafi mindaaf waan tokko hin kaasuu yaaduu turan.

(8) Nuti oduu samii barbaannee achumaan samii waardiyyaa jaboo maleykotaa kan dhagayamaa duraan hatuu turre irraa eeganiin guutamte, ammas ibidda shidamtuu nama samitti dhiyaate hundaan darbatamtuun samii guutamte argineerra.

(9) Nuti duraan samii irraa bakka teenyee waan maleykonni waliif deebisan irraa dhaggeeffannee raagduu warra dacheetiif isa odeessinu godhatuu turre. Dhugumatti dubbiin jijjiirameera waan taheef hardha namni nurraa dhaggeeffate ibidda shidamtuu isaaf qopheeffamte arga. Yeroo itti dhiyaate achumaan isa irrtti ergamtee isa gubdi.

(10) Sababa eegmayni jabaan kun taheef hin beeknu; warra dacheetti hamtuun fedhamuufi Rabbiin gaarii isaaniin fedhuu hin beeknu. Dhugumatti oduun samii nurraa dhaabbateera.

(11) Yaa garee jinnootaa! Nurraa kan warri Rabbiin sodaatu kan gaarii baay'isuus ni jira. Nurraa kaafiroonni finciltoonnis jiru; garee wal dhabduufi fedhii adda addaa turre.

(12) Dhugumatti nuti hogga Rabbiin amrii tokko nuun fedhe akka Isa duraa hin baane, waan nuun marseef dheefaanis Isa jalaa bahuu dhabuu keenya mirkaneeffanneerra.

(13) Nuti hogga Qur'aana karaa siirriitti nama qajeelchu dhageenye isatti amanne. Namni Rabbii isaatti amane toltuu isaa duraa irrisuufi dilii isaa tan dabartetti yakka dabalus hin sodaatu.

### Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:

- Qur'aanni nama qalbii nagayaatiin dhaggeeffate keessatti dhiibbaa guddaa qaba.
- Jinniin dirmachuu barbaaduunn shirkii irraayi. Adabbiin hojjataa waan sanii faallaa inni Addunyatti fedheeni.
- Raagdummaan sababa ergamuu Nabiyyichaatiin badde.
- Hamtuu gara Rabbii hirkisuu dhabuun naamusa mu'uminaa irraayi.

وَأَنَّا مِنَّا ٱلۡمُسۡلِمُونَ وَمِنَّا ٱلۡقَٰسِطُونَۖ فَمَنۡ أَسۡلَمَ فَأُوْلَٰٓئِكَ
تَحَرَّوۡاْ رَشَدٗا ١٤ وَأَمَّا ٱلۡقَٰسِطُونَ فَكَانُواْ لِجَهَنَّمَ حَطَبٗا ١٥
وَأَلَّوِ ٱسۡتَقَٰمُواْ عَلَى ٱلطَّرِيقَةِ لَأَسۡقَيۡنَٰهُم مَّآءً غَدَقٗا ١٦ لِّنَفۡتِنَهُمۡ
فِيهِۚ وَمَن يُعۡرِضۡ عَن ذِكۡرِ رَبِّهِۦ يَسۡلُكۡهُ عَذَابٗا صَعَدٗا ١٧ وَأَنَّ
ٱلۡمَسَٰجِدَ لِلَّهِ فَلَا تَدۡعُواْ مَعَ ٱللَّهِ أَحَدٗا ١٨ وَأَنَّهُۥ لَمَّا قَامَ عَبۡدُ ٱللَّهِ
يَدۡعُوهُ كَادُواْ يَكُونُونَ عَلَيۡهِ لِبَدٗا ١٩ قُلۡ إِنَّمَآ أَدۡعُواْ رَبِّي وَلَآ أُشۡرِكُ
بِهِۦٓ أَحَدٗا ٢٠ قُلۡ إِنِّي لَآ أَمۡلِكُ لَكُمۡ ضَرّٗا وَلَا رَشَدٗا ٢١ قُلۡ إِنِّي
لَن يُجِيرَنِي مِنَ ٱللَّهِ أَحَدٞ وَلَنۡ أَجِدَ مِن دُونِهِۦ مُلۡتَحَدًا ٢٢ إِلَّا بَلَٰغٗا
مِّنَ ٱللَّهِ وَرِسَٰلَٰتِهِۦۚ وَمَن يَعۡصِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَإِنَّ لَهُۥ نَارَ جَهَنَّمَ
خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ٢٣ حَتَّىٰٓ إِذَا رَأَوۡاْ مَا يُوعَدُونَ فَسَيَعۡلَمُونَ
مَنۡ أَضۡعَفُ نَاصِرٗا وَأَقَلُّ عَدَدٗا ٢٤ قُلۡ إِنۡ أَدۡرِيٓ أَقَرِيبٞ مَّا تُوعَدُونَ
أَمۡ يَجۡعَلُ لَهُۥ رَبِّيٓ أَمَدًا ٢٥ عَٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ فَلَا يُظۡهِرُ عَلَىٰ غَيۡبِهِۦٓ
أَحَدًا ٢٦ إِلَّا مَنِ ٱرۡتَضَىٰ مِن رَّسُولٖ فَإِنَّهُۥ يَسۡلُكُ مِنۢ بَيۡنِ
يَدَيۡهِ وَمِنۡ خَلۡفِهِۦ رَصَدٗا ٢٧ لِّيَعۡلَمَ أَن قَدۡ أَبۡلَغُواْ رِسَٰلَٰتِ
رَبِّهِمۡ وَأَحَاطَ بِمَا لَدَيۡهِمۡ وَأَحۡصَىٰ كُلَّ شَيۡءٍ عَدَدَۢا ٢٨



(14) Muslomoonni ajaja Rabbii jala butamanis nurraa ni jiru. Warri karaa sirriifi diriiraa irraa maqaniis nurraa ni jiru. Namani ibaadaafi dalagaa gaariin Rabbiif gad godhate isaanumatu qajeelloofi sirrii hamile.

(15) Wrri karaa sirriifi qajeelloo irraa dabe fakkaatoo isaanii kan namootaa waliin jahannamiif qoraan ittiin qabsiifamtu tahaniiru.

(16) Akka gareen jinnii irraa tahan isa dhaggeeffatuun gara isaatti wahyii godhame, jinniifi namniis odoo karaa Islaamummaa irratti qajeelanii hojii waan isa keessa jirutti hojjatanii bishaan hedduu isaan obaasee qananii adda addaatiin isaan qananiisa jechuunis gara isaatti beeksisa godhameera.

(17) Godhii Rabbii galatomfatuufi itti kafaruu? Isaanii mokkoruuf. Qur'aanaafi gorsa isa keessa jiru irraa nama garagale Rabbiin isaa adabbii cimaa inni baadhachuu hin dandeenye Rabbiin isaa isa galcha.

(18) Masjidoonni kan namoota biroo mitii kan Rabbiiti waan tahef ishee keessatti Rabbii wajjin waan biroo hin yaammatinaa akka Yahuudaafi Kiristaanni mataskaanaafi iddoo sagada isaanii keessatti hojjatan taatu.

(19) dhugumatti yeroo gabrichi Isaa Muhammad bakka Baxna Annakhlaa jedhamutti Rabbii isaa gabbaruuf dhaabbate jinnoonni yeroo qir'aatii Qur'aanaa dhagayan walitti rakkisuu irraa wal gubbatti kuufamoo tahutti dhiyaatan.

(20) Yaa Ergamichaa! Mushrikoota kanaan jedhi: ani Rabbuma kiyya qofaan gabbara malee abbaa fedhes tayu ibaadaa keessatti waan biroo Isatti hin qindeessu.

(21) Isaaniin jedhi: rakkina Rabbiin isinitti murteesse deebisuu hin dandayu, bu'aa Rabbiin isin dhorges fidus hin dandayu.

(22) Isaanii jedhi: yoon Rabbitti yakke Rabbiin dura nam tokko nagaya ana baasuu hin dandayu, Isaa gadittis irkoon irratti irkadhu hin argadhus.

(23) Garuu wanniin ani dandayu wanta Rabbiin isinitti geessuutti ana ajajeefi ergaa inni gara keessanitti naan erge geessuudha. Nama Rabbiifi ergamaa Isaa dide deebiin isaa ibidda jahannam keessatti hafaa hambifaa tahee gonkuma odoo irraa hin baane jiraatuudha.

(24) Kaafiroonni hanga Guyyaa Qiyaamaa waan beellama godhaman arganitti kufrii isaanii irraa hin deeman. Gaafa san nama deeggaraa laafaafi gargaarsas xiqqaatu beekuuf jiru.

(25) Yaa Ergamichaa! Mushrikoota kaafamuu morman kanaan jedhi: adabni isin beellama godhamtan dhihoo tahuufi yeroon Rabbiin malee namni biroo hin beekne isaaf jiraatuu hin beekne.

(26) Rabbiin waan fagoo hunda beekaadha. Isa irraa homaa Isa hin dhokatanu. Waan fagoo irratti nama tokko hin mullisu, beekumsuma Isaa qofaan adda tahee hafa.

(27) Ergmaa irraa nama Rabbiin jaallate malee. Isa immoo waan fedhe irratti ni mullisa. Waardiyoota maleykota irraa tahe akka namani ergamaa hin tahin hin argineef kan isa eegan fuul duree isaatti erga.

(28) Akka ergamaan ergamooni anaan duraa ergaa Rabbiin ishee geessutti ajaje waan Rabbiin sirritti isheen marseef geessaniiruu beekuuf. Rabbii waan maleykotaafi ergamoota bira jiruun marseera, waan san irraa homaa Isa hin dhokatu. Lakkoofsa waan hundaa beekeera, Rabbirraa wanti tokko hin dhokatu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Miidhaan sababa ibidda galuuti.
- Yaada gaarii qabaachuuf gad dhaabbachuun barbaachisaadha.
- Wahyiin tapha shayxaanotaa tikfamaadha.

آياتها ٢٠ سُورَةُ المُزَّمِّلِ ترتيبها ٧٣

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمُزَّمِّلُ ١ قُمِ ٱلَّيۡلَ إِلَّا قَلِيلٗا ٢ نِّصۡفَهُۥٓ أَوِ ٱنقُصۡ مِنۡهُ قَلِيلًا
٣ أَوۡ زِدۡ عَلَيۡهِ وَرَتِّلِ ٱلۡقُرۡءَانَ تَرۡتِيلًا ٤ إِنَّا سَنُلۡقِي عَلَيۡكَ قَوۡلٗا
ثَقِيلًا ٥ إِنَّ نَاشِئَةَ ٱلَّيۡلِ هِيَ أَشَدُّ وَطۡـٔٗا وَأَقۡوَمُ قِيلًا ٦ إِنَّ لَكَ فِي
ٱلنَّهَارِ سَبۡحٗا طَوِيلٗا ٧ وَٱذۡكُرِ ٱسۡمَ رَبِّكَ وَتَبَتَّلۡ إِلَيۡهِ تَبۡتِيلٗا ٨
رَّبُّ ٱلۡمَشۡرِقِ وَٱلۡمَغۡرِبِ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَٱتَّخِذۡهُ وَكِيلٗا ٩ وَٱصۡبِرۡ
عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَٱهۡجُرۡهُمۡ هَجۡرٗا جَمِيلٗا ١٠ وَذَرۡنِي وَٱلۡمُكَذِّبِينَ
أُوْلِي ٱلنَّعۡمَةِ وَمَهِّلۡهُمۡ قَلِيلًا ١١ إِنَّ لَدَيۡنَآ أَنكَالٗا وَجَحِيمٗا ١٢
وَطَعَامٗا ذَا غُصَّةٖ وَعَذَابًا أَلِيمٗا ١٣ يَوۡمَ تَرۡجُفُ ٱلۡأَرۡضُ وَٱلۡجِبَالُ
وَكَانَتِ ٱلۡجِبَالُ كَثِيبٗا مَّهِيلًا ١٤ إِنَّآ أَرۡسَلۡنَآ إِلَيۡكُمۡ رَسُولٗا شَٰهِدًا
عَلَيۡكُمۡ كَمَآ أَرۡسَلۡنَآ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ رَسُولٗا ١٥ فَعَصَىٰ فِرۡعَوۡنُ ٱلرَّسُولَ
فَأَخَذۡنَٰهُ أَخۡذٗا وَبِيلٗا ١٦ فَكَيۡفَ تَتَّقُونَ إِن كَفَرۡتُمۡ يَوۡمٗا
يَجۡعَلُ ٱلۡوِلۡدَٰنَ شِيبًا ١٧ ٱلسَّمَآءُ مُنفَطِرُۢ بِهِۦۚ كَانَ وَعۡدُهُۥ مَفۡعُولًا
١٨ إِنَّ هَٰذِهِۦ تَذۡكِرَةٞۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلًا ١٩

## BOQONNAA AL-MUZZAMMIL

- Isheen Makkatti buute -

### Kaayyoo Suurattii:

Nabiyyicha tasgabbeessuun warra isa sobsiisan akeekkachiisuuf rakkoo jireenyaafi jabduu adda addaa dura dhaabbatuu keessatti sinqii/galaa ruuhii kan warri da'awaa qaban dubbachuudha.

### Ibsa suurattii:

1 Yaa uffata isaa ofitti marataa(Nabiyyicha baana).
2 Waan xiqqoo isa irraa tahe malee halkan sagadi.
3 Yoo feete walakkaa isaatii sagadi yookiin walakkaa gad xiqqo hanga tokko sadaffaa geessutti sagadi.
4 Yookiin tokko sadaffaa irra hanga lama sadaffaatti dabali. Qur'aana hogga qaraatu adda baasi, qiraatii isaa keessattis suuta deemi.
5 Yaa Ergamichaa! Dhugumatti nuti Qur'aana dirqama, daangaalee ahkaamota, naamusaafi waan biroo kan isa keessa jiruuf jecha ulfaataa tahe sirratti buusuuf jirra.
6 Yeroon halkanii qiraatiin qalbiin fudhatutti jabduu tahuufi jechaanis sirriidha.
7 Guyyaa keessa dalagaa keetiif hojjatuu qabda waan tahef isheedhaan qiraatii Qur'aanaa irraa shaagalamta, kanaafuu halkan sagadi.
8 Zikrii adda addaatiin Rabbiin yaadadhu. Ibaadaa Isaaf qulqulleessuun gara Rabbitti citi.
9 Rabbii bahaafi lixaati, dhugaan gabbaramaan Isa malee hin jiru. Kanaafuu hirkoo amrii kee hunda keessatti irratti hirkattu Isa godhu.
10 Qishnaafi arraba sobsiistonni jedha irratti obsi, odinsa rakkisuun keessa hin jirre isaaniin oodi.
11 Waa'ee kijibsiistota mi'aa Addunyaatiin bashannanan itti hin yaaddawinii anaafi isaan walitti nu dhiisi, hanga yeroon isaanii dhufutti xiqqo isaanitti eegi.
12 Aakhiratti hidhaa ulfaattuufi ibiddi shidamtuunis nu bira jiru.
13 Nyaanni hadhaa isaatiif lagaan hudhamtuufi dabala waan dabree irratti adabbiin laalessaanis nu bira jira.
14 Adabbiin sun guyyaa dacheefi gaarri sochooteekijibsiistotatti argamaadha. Guyyaa gaarri jabina rakkoo irraa cirracha yaa'aa faca'aa tahuudha.
15 Akka gara Fir'awn ergamaa Muusaa ergine ergamaa Guyyaa Qiyaamaa hojii keessan irratti ragaa bahu gara keessanitti ergineerra.
16 Achumaan Fir'awn ergamicha Rabbii isaa irraa ergaame sobsiisnaan Addunyaa keessatti bishaan nyaachisuun, Aakhiratti immoo adabbii ibiddaatiin adabbii cimaa isa adabneerra. Kanaafuu isiniis waan isaan mudateetu isin mudataa Ergamaa keessan hin faallessinaa.
17 Yoo Rabbitti kafritanii ergamaa Isaa kijibsiiftan akkamitti guyyaa jabaa, dheeraa, mataa joollee xixiqqoo cimina rakkoo isaatiif arreessuu irraa lubbuu keessan nagaya gootanii eegdan?
18 Samiin rakkoo isa keessaa irraa ni dhodhooti. Beellamni Rabbii hojjatamaa hafa hin qabne taheera.
19 Gorsi rakkoo Guyyaa Qiyaamaa keessa jirtu ibsuu of keessaa qabu kun yaadannoo mu'uminoonni itti fayyadamuudha. Nama karaa Rabbii tokkichatti isa geessu godhatuu fedheetu isa godhata.

### Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:

- Barbaachisummaa dhaabbata halkanii, Qur'aana qara'uu, Rabbiin zakkaruufi nama gara Rabbitti yaamuf obsuun qabuudha.
- Qalbiin halkan duwwaa tahuun hifziifi hubannoo keessatti dhiibbaa qaba.
- Dirqama baadhachuun guddisa cimaa barbaachisa.
- Bashannanaafi qananii keessatti bal'ifachuun karaa Rabbii irraa nama deebisa.

الحزب ٥٨

۞إِنَّ رَبَّكَ يَعۡلَمُ أَنَّكَ تَقُومُ أَدۡنَىٰ مِن ثُلُثَيِ ٱلَّيۡلِ وَنِصۡفَهُۥ وَثُلُثَهُۥ وَطَآئِفَةٞ
مِّنَ ٱلَّذِينَ مَعَكَۚ وَٱللَّهُ يُقَدِّرُ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَۚ عَلِمَ أَن لَّن تُحۡصُوهُ فَتَابَ
عَلَيۡكُمۡۖ فَٱقۡرَءُواْ مَا تَيَسَّرَ مِنَ ٱلۡقُرۡءَانِۚ عَلِمَ أَن سَيَكُونُ مِنكُم مَّرۡضَىٰ
وَءَاخَرُونَ يَضۡرِبُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ يَبۡتَغُونَ مِن فَضۡلِ ٱللَّهِ وَءَاخَرُونَ
يُقَٰتِلُونَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۖ فَٱقۡرَءُواْ مَا تَيَسَّرَ مِنۡهُۚ وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ
ٱلزَّكَوٰةَ وَأَقۡرِضُواْ ٱللَّهَ قَرۡضًا حَسَنٗاۚ وَمَا تُقَدِّمُواْ لِأَنفُسِكُم مِّنۡ خَيۡرٖ تَجِدُوهُ
عِندَ ٱللَّهِ هُوَ خَيۡرٗا وَأَعۡظَمَ أَجۡرٗاۚ وَٱسۡتَغۡفِرُواْ ٱللَّهَۖ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمُۢ ٢٠

## سُورَةُ المُدَّثِّرِ
آياتها ٥٦ — ترتيبها ٧٤

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمُدَّثِّرُ ١ قُمۡ فَأَنذِرۡ ٢ وَرَبَّكَ فَكَبِّرۡ ٣ وَثِيَابَكَ فَطَهِّرۡ ٤
وَٱلرُّجۡزَ فَٱهۡجُرۡ ٥ وَلَا تَمۡنُن تَسۡتَكۡثِرُ ٦ وَلِرَبِّكَ فَٱصۡبِرۡ ٧ فَإِذَا نُقِرَ
فِي ٱلنَّاقُورِ ٨ فَذَٰلِكَ يَوۡمَئِذٖ يَوۡمٌ عَسِيرٌ ٩ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ غَيۡرُ يَسِيرٖ ١٠
ذَرۡنِي وَمَنۡ خَلَقۡتُ وَحِيدٗا ١١ وَجَعَلۡتُ لَهُۥ مَالٗا مَّمۡدُودٗا ١٢ وَبَنِينَ
شُهُودٗا ١٣ وَمَهَّدتُّ لَهُۥ تَمۡهِيدٗا ١٤ ثُمَّ يَطۡمَعُ أَنۡ أَزِيدَ ١٥ كَلَّآۖ إِنَّهُۥ
كَانَ لِأٓيَٰتِنَا عَنِيدٗا ١٦ سَأُرۡهِقُهُۥ صَعُودًا ١٧ إِنَّهُۥ فَكَّرَ وَقَدَّرَ ١٨



(20) Yaa Ergamichaa! Dhugumatti Gooftaan kee yeroo garii lama sadaffaa halkanii irra xiqqaa akka salaattu, yeroo garii immoo walakkaa isaa akka dhaabbattu, yeroo gariis tokko sadaffaa halkanii akka dhaabbattu ni beeka. Gareen Mu'uminootaa si waliin jiru irraa taatees ni dhaabbatti. Rabbiin halkaniifi guyyaa qixa sirrii godhe. Hanga isaan lamaanii lakkaa'ee beeka. Inni halkaniifi guyyaa lakkooftanii yeroo isaa sirritti qabuu hin dandeessan waan taheef waan barbaaddan irratti xiyyeeffattanii irra hedduu halkanii dhaabbatuun isinitti jabaachuu beekeera. Kanaafuu isin irratti tawbaa deebi'e. Halkan irraa hanga isinii laafe sagadaa. Yaa Mu'uminoota! Rabbiin fuul-dura dhukkubsattonni dhukkubni itti cimu, warri biroo kan rizqii Rabbii barbaaduuf imala deemuufi warri biroo kan jaalala Rabbii barbaaduuf kaafirootaan lolan akkasumas jechi Rabbii akka ol taatuuf lolan waan jiraniif isaan kana halkan dhaabbatuun isaanitti cima jechuu beekeera. Kanaafuu halkan irraa waan isinii laafe sagadaa. Salaata dirqamaa immoo karaa guutuu irratti hojjadhaa. Zakaa qabeenya keessanii kennadhaa, karaa Rabbiitiif qabeenya keessan irraa baasaa. Toltuu irraa waan libbuu teessaniif dabarfattan gaarii tahuufi mindaan isaas guddaa tahuu ni argitan. Rabbirraa araarama barbaadaa. Dhugumatti Rabbiin gabroota isaa irraa nama tawbateef araaramaa, isaaniif rahmata godhaadha.

## BOQONNAA AL-MUDDASSIR

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

da'awaaf kaka'uutti ajajuufi warra ishee sobsiisu akeekkachiisuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Yaa uffata haguuggataa! (Nabiyyicha baaneeti)
(2) Ka'ii adabbii Rabbii irraa sodaachisi.
(3) Gooftaa kees guddisi.
(4) Lubbuu tee yakka irraa uffata kee najisa irraa qulqulleessi.
(5) Taabota gabbaruu irraa fagaadhu.
(6) Hojii kee gaggaarii heddummeessuu Gooftaa kee irratti hin himatin.
(7) Rakkina isa qunnamtu irratti rabbiif jecha obsi.
(8) Yeroo afuuffaan lammaffaa xurumbaa keessatti afuufame,
(9) Guyyaan sun guyyaa jabaadha.
(10) Warra Rabbiifi Ergamoota isaatti kafre irratti laafaa miti.
(11) Yaa Ergamichaa! Anaafii namaan kophaa isaa qabeenyaafi ilmoo malee garaa haadha isaa keessatti uumu Waliid Bin Al-Mughiiraa waliin walitti nu dhiisi.
(12) Kaniin horii hedduu isaaf godhe.
(13) ilmaan isaa waliin walgahii hirmaatan kan imaltuttis horiin isaa waan baay'ee taheef isaan adda hin baaneen isaaf godhe. (14) Jireenya, rizqiifi ilmaan ballisuu dhugaa san isaafiin ballise. (15) Ergasii natti kafruu isaa waliin wantoota dubbatame hunda isaaf kennuu kiyya booda isaaf dabaluu narraa kajeela. (16) Dubbiin akka inni fakkeessee miti. Dhugumatti inni keeyyattoota keenya kan Ergamaa keenya irratti buufamtuu taate didaa, sobsiisaa taheera. (17) Rakkina adabbii kan inni baadhatuu hin dandeenyettiin isa dirquuf jira. (18) Dhugumatti kaafirtichi ani godhii dila kana irratti oole kun Qur'aana balleessuuf waan inni jedhu keessa xinxalee of keessatti waan san murteesse.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rakkoon laafintii fiddi.
- Xurii gubbaafi keessaa irraa qulqulleeffatuun dirqama.
- Badii raawwataa irratti tola ooluun tooftaan isa qabuudha malee isa kabajuu miti.

فَقُتِلَ كَيۡفَ قَدَّرَ ١٩ ثُمَّ قُتِلَ كَيۡفَ قَدَّرَ ٢٠ ثُمَّ نَظَرَ ٢١ ثُمَّ عَبَسَ وَبَسَرَ
٢٢ ثُمَّ أَدۡبَرَ وَٱسۡتَكۡبَرَ ٢٣ فَقَالَ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا سِحۡرٞ يُؤۡثَرُ ٢٤ إِنۡ هَٰذَآ
إِلَّا قَوۡلُ ٱلۡبَشَرِ ٢٥ سَأُصۡلِيهِ سَقَرَ ٢٦ وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا سَقَرُ ٢٧
لَا تُبۡقِي وَلَا تَذَرُ ٢٨ لَوَّاحَةٞ لِّلۡبَشَرِ ٢٩ عَلَيۡهَا تِسۡعَةَ عَشَرَ ٣٠ وَمَا جَعَلۡنَآ
أَصۡحَٰبَ ٱلنَّارِ إِلَّا مَلَٰٓئِكَةٗۙ وَمَا جَعَلۡنَا عِدَّتَهُمۡ إِلَّا فِتۡنَةٗ لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ
لِيَسۡتَيۡقِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ وَيَزۡدَادَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِيمَٰنٗا وَلَا يَرۡتَابَ
ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡمُؤۡمِنُونَ وَلِيَقُولَ ٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ
وَٱلۡكَٰفِرُونَ مَاذَآ أَرَادَ ٱللَّهُ بِهَٰذَا مَثَلٗاۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ مَن يَشَآءُ
وَيَهۡدِي مَن يَشَآءُۚ وَمَا يَعۡلَمُ جُنُودَ رَبِّكَ إِلَّا هُوَۚ وَمَا هِيَ إِلَّا ذِكۡرَىٰ
لِلۡبَشَرِ ٣١ كَلَّا وَٱلۡقَمَرِ ٣٢ وَٱلَّيۡلِ إِذۡ أَدۡبَرَ ٣٣ وَٱلصُّبۡحِ إِذَآ أَسۡفَرَ ٣٤ إِنَّهَا
لَإِحۡدَى ٱلۡكُبَرِ ٣٥ نَذِيرٗا لِّلۡبَشَرِ ٣٦ لِمَن شَآءَ مِنكُمۡ أَن يَتَقَدَّمَ أَوۡ يَتَأَخَّرَ
٣٧ كُلُّ نَفۡسِۭ بِمَا كَسَبَتۡ رَهِينَةٌ ٣٨ إِلَّآ أَصۡحَٰبَ ٱلۡيَمِينِ ٣٩ فِي جَنَّٰتٖ
يَتَسَآءَلُونَ ٤٠ عَنِ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ٤١ مَا سَلَكَكُمۡ فِي سَقَرَ ٤٢ قَالُواْ لَمۡ نَكُ
مِنَ ٱلۡمُصَلِّينَ ٤٣ وَلَمۡ نَكُ نُطۡعِمُ ٱلۡمِسۡكِينَ ٤٤ وَكُنَّا نَخُوضُ مَعَ
ٱلۡخَآئِضِينَ ٤٥ وَكُنَّا نُكَذِّبُ بِيَوۡمِ ٱلدِّينِ ٤٦ حَتَّىٰٓ أَتَىٰنَا ٱلۡيَقِينُ ٤٧



(19) Akka murteeffate sanitti abaaramee haa adabamuu. (20) Ammas akka murteeffatetti abaaramee haa adabamuu. (21) Sana boodaas ilaalcha deebisee waan jedhu funaanuu eegale. (22) Ammas yeroo waan Qur'aana keessaa arrabsu dhabu fuula guuree fokkise. (23) Ergasii iimaana irraa gara galee Nabiyyicha hordofuu irraas boone. (24) Ni jedhe: inni Muhammad dhufeen kun sihrii nama biroo irraa odeessu malee haasawa Rabbiitii miti. (25) kun haasawa namaati malee haasawa Rabbiitii miti.
(26) Kaafirticha kana sadarkaawwan ibiddaa irraa taate Saqar isa galchee hoo'a ishee dhandhamuuf jira.
(27) Yaa Muhammad(saw)! Saqar waan taate maaltu si beeksise? (28) Nama ishee keessatti adabamu isa irra dhuftu malee homaa hin hambiiftu, isaas hin dhiistu. Ammaas akka duraan turetti deebi'a. ergasii isatti dhufti akkanumatti itti fufi. (29) Gubinsaafi gogaa jijjiiruun ishee cimaadha. (30) Waardiyaan ishee maalaaykota kudha sagaltu ishee irra jiru. (31) Waardiyyaa ibiddaa maleykota malee hin taasifne waan taheef ilmi namaa isaanitti dandeettii hin qabu. Dhugumatti Abuu Jahal yeroo isaafi gosti isaa maleykota of irraa qabanii ibidda irraa bahuu ni dandayan jedhe ni sobe. Lakkoofsa isaanii kana warra Rabbitti kafare wanta jedhan jechuun akka adabni isaanitti dachaa godhamuufi Yahuudonni Towraat kennaman akka sirritti amananiifi kiristaanonni Wangeela kennaman yeroo Qur'aanni waan kitaaba isaanii keessa jiru dhugoomsaa tahee bu'u akka sirritti amanan qoratuuf malee hin goone. Ammaas warri amanan yeroo abbootiin kitaabaa isaanii waliin waltahu akka iimaana dabalataniif malee hin goone. Warri Yahuudotaa, kiristaanaafi Mu'uminoonnis akka hin shakkineef malee hin goone. Warri iimaana keessatti of booda deebia'aniifi kaafiroonni Rabbiin lakkoofsa sammuu namaa irraa fagoo kanatti maal fedhe? Akkuma isa lakkoofsa morme jallisuufi kan isa dhugoomse qajeelchuu kanatti Rabbiin nama isa jallisuu fedhe jallisee kan isa qajeelchuu fedhes qajeelcha. Waraana Gooftaa keetii heddumina irraa Rabbiin malee namni beeku hin jiru. Kanaafuu Abuu Jahal tuffiifi sobsiisuuf: Muhammadiif deeggatroonni kudhuma sagal malee hin jiruu? Jechaa ture sun kanumaan haa beekuu. Ibiddi ilma namaatiif yaadanoo ittiin guddina Rabbii beeku malee waan biraa miti. (32) Dubbiin akka gariin mushrikootaa: waardiyaa Jahannam hiriyoonni isaa injifatuun isaan harkaa bahuuf gayoodha jedhu sanii miti. Rabbiin ji'aan kakate. (33) Halkan yeroo achi gara galeenis kakateera. (34) Ganamni yeroo ifeenis ni kakate. (35) Dhugumatti ibiddi Jahannam balaa guddoo keessaa tokko. (36) Nama sodaachisuuf, (37) Yaa namoota! Isin irraa nama Rabbitti amanee hojii bareedduu hojjachuun fuula duratti deemuu fedheef yookiin kufriifi yakka hojjachuun boodatti hafuu fedheef. (38) Lubbuun hundi hojii irraa waan hojjatteef qabamtuudha; hojiin ishee isuma halaakuu yookiin halaaka duraa ishee qulqulleessitee baraaruudha. (39) Mu'uminoota malee isaan yakka isaaniitiif hin qabaman, waan dalagaa gaarii qabaniif ishee irra darbamaaf. (40) Isaan guyyaa Qiyaamaa gariin isaanii garii gaafata, (41) Kaafiroota yakka hojjataniin lubbuu isaanii halaakan irraa walgaggaafatu. (42) Isaaniin ni jedhan:maaltu Jahannam keessa isin naqe? (43) Achumaan kaafiroonnis akkana jechuun deebii kennan: jiruu addunyaa keessatti warra salaata dirqamaa raawwatu irraa waan hin tahiniif seenne. (44) Wanta Rabbiin nuuf kenne irraas hiyyeessa nyaachisoo hin taane. (45) Warra dharaatii waliin gara isaan naannawanitti naannawuu turre, warra jallinaatii waliinis haasawuu turre. (46) Guyyaa mindaas kijibsiisuu turre. (47) Hanga duuti nutti dhufee nuufii tawbaa adda dhoowwutti guyyaa san kijibsiisuu itti fufne.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Boonni Waliid Bin Al-mughiiraa erga dhugaan isaaf adda bahe iimaana irraa gara galche waan taheef baay'ee hamaadha.
- Ilmi namaa addunyaafi aakhirattis hojii isaa itti gaafatamaadha.
- Haajamaa nyaachisuu dhabuun sababoota ibidda seenuu keesssa isa tokko.

فَمَا تَنفَعُهُمْ شَفَٰعَةُ ٱلشَّٰفِعِينَ ﴿٤٨﴾ فَمَا لَهُمْ عَنِ ٱلتَّذْكِرَةِ مُعْرِضِينَ
﴿٤٩﴾ كَأَنَّهُمْ حُمُرٌ مُّسْتَنفِرَةٌ ﴿٥٠﴾ فَرَّتْ مِن قَسْوَرَةٍۭ ﴿٥١﴾ بَلْ يُرِيدُ
كُلُّ ٱمْرِئٍ مِّنْهُمْ أَن يُؤْتَىٰ صُحُفًا مُّنَشَّرَةً ﴿٥٢﴾ كَلَّا ۖ بَل لَّا يَخَافُونَ
ٱلْـَٔاخِرَةَ ﴿٥٣﴾ كَلَّآ إِنَّهُۥ تَذْكِرَةٌ ﴿٥٤﴾ فَمَن شَآءَ ذَكَرَهُۥ ﴿٥٥﴾ وَمَا يَذْكُرُونَ
إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ ۚ هُوَ أَهْلُ ٱلتَّقْوَىٰ وَأَهْلُ ٱلْمَغْفِرَةِ ﴿٥٦﴾

ترتيبها ٧٥ سُورَةُ القِيَامَةِ آياتها ٤٠

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

نصف الحزب ٥٨
لَآ أُقْسِمُ بِيَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ ﴿١﴾ وَلَآ أُقْسِمُ بِٱلنَّفْسِ ٱللَّوَّامَةِ ﴿٢﴾ أَيَحْسَبُ
ٱلْإِنسَٰنُ أَلَّن نَّجْمَعَ عِظَامَهُۥ ﴿٣﴾ بَلَىٰ قَٰدِرِينَ عَلَىٰٓ أَن نُّسَوِّيَ بَنَانَهُۥ ﴿٤﴾ بَلْ
يُرِيدُ ٱلْإِنسَٰنُ لِيَفْجُرَ أَمَامَهُۥ ﴿٥﴾ يَسْـَٔلُ أَيَّانَ يَوْمُ ٱلْقِيَٰمَةِ ﴿٦﴾ فَإِذَا بَرِقَ
ٱلْبَصَرُ ﴿٧﴾ وَخَسَفَ ٱلْقَمَرُ ﴿٨﴾ وَجُمِعَ ٱلشَّمْسُ وَٱلْقَمَرُ ﴿٩﴾ يَقُولُ ٱلْإِنسَٰنُ
يَوْمَئِذٍ أَيْنَ ٱلْمَفَرُّ ﴿١٠﴾ كَلَّا لَا وَزَرَ ﴿١١﴾ إِلَىٰ رَبِّكَ يَوْمَئِذٍ ٱلْمُسْتَقَرُّ ﴿١٢﴾ يُنَبَّؤُا۟
ٱلْإِنسَٰنُ يَوْمَئِذٍۭ بِمَا قَدَّمَ وَأَخَّرَ ﴿١٣﴾ بَلِ ٱلْإِنسَٰنُ عَلَىٰ نَفْسِهِۦ بَصِيرَةٌ ﴿١٤﴾
وَلَوْ أَلْقَىٰ مَعَاذِيرَهُۥ ﴿١٥﴾ لَا تُحَرِّكْ بِهِۦ لِسَانَكَ لِتَعْجَلَ بِهِۦٓ ﴿١٦﴾ إِنَّ عَلَيْنَا
جَمْعَهُۥ وَقُرْءَانَهُۥ ﴿١٧﴾ فَإِذَا قَرَأْنَٰهُ فَٱتَّبِعْ قُرْءَانَهُۥ ﴿١٨﴾ ثُمَّ إِنَّ عَلَيْنَا بَيَانَهُۥ ﴿١٩﴾



(48) Guyyaa Qiyaamaa maleykota, nabiyyootaafi warreen gaggaarii irraa warri magantaa seenan jiddu galeessa tahuun isaan hinn fayyadu. Sababni isaas isa magantaan seenamuuf irraa Rabbiin jaalachuun ulaagaa magantaan qeebalamuu irraa waan taheefi.

(49) Maaltu mushrikoota kana Qur'aana irraa gara galoo godhe?

(50) Isaan gara galuufi isa irraa dheessuu keessatti harre diidoo dheessutti jabduu fakkaatu,

(51) Leenca sodaattee isa irraa kan dheessite.

(52) Dhugumatti hundi mushrikoota kanaa tokko tokkotti mataa isaa bira kitaabni Muhammad Rabbirraa Ergamaa tahuu isaanitti himu banamee jiraachuu fedha. Sababni kanaa haqa diddaafi boonuu qofa malee ragaan xiqqaachuu yookiin ragaan laafuu miti.

(53) Dubbiin akkasii miti. Jallina itti fufuun isaanii adabbii aakhiraatti waan hin amanneef kufrii isaanii irratti hafan.

(54) Dhagayaa! Dhugumatti Qur'aanni kun gorsaafi yaadannoodha.

(55) Kanaafuu nama Qur'aana qara'ee ittiin gorfamuu fedheetu isa qara'ee isaan gorfama.

(56) Yoo Rabbiin gorfamuu isaanii fedhe malee hin gorfaman. Isaatu ajaja isaa fudhatanii dhorgaa Isaa irraa fagaatuun sodaatamuu haqa godhata. Ammas isumatu dilii gabroota isaa yeroo gara isaa tawbaa deebi'an isaaniif araaramuu haqa godhata.

## BOQONNAA AL-QIYAAMAA

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

uumama ilma namaa walitti qabee kaasuu irratti dandayuu Rabbii mul'isuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Rabbiin guyyaa Qiyaamaa guyyaa namni Gooftaa aalamaatiif dhaabbatuun kakate. (2) Lubbuu gaarii hojii gaarii keessatti hanqina qabaachuufi hojii fokkattuu dalaguu irratti abbicha ishee komattuun kakate. Wantoota lamaan kanaan kakatee qormaataafi mindaaf namoota ni kaasa jedhe. (3) Si ilmi namaa du'a isaa booda kaasuuf lafee isaa walitti qabuu dhabuu keenya yaadee? (4) Lakkii! Walitti qabuu wajjin fiixa qubbeen isaa akka duraaniitti uumaa sirriitti deebisuu irratti ni dandeenya. (5) Ilmi namaa kaafamuu mormuu isaatiin badii raawwatuu isaa odoo irraa hin deebine fuula itti gara galuun itti fufaa tahuu fedha. (6) Guyyaa Qiyaamaa irraa karaa fagoo tahuu isaatti fudhatuutiin: yoom argama? Jechuun gaafata. (7) Yeroo ijji dhamaatee baaragde, yeroo waan kijibsiisuu ture arguudha. (8) Kan ifni ijaa deemu. (9) Kan zaatti aduufi ji'aas walitti qabamaniidha. (10) Namni badii hojjachaa ture guyyaa san keessa: dheefni garamitti?jedha. (11) Guyyaa sana keessa dheefaafi irkoon namni badii raawwate itti hirkatuufi tika irra barbaadamaan ittiin tikfamu hin jiru. (12) Yaa Ergamichaa! Guyyaa san keessa qormaataafi mindaaf deebiin gara Gooftaa keetiitti. (13) Guyyaa sana keessa ilmi namaa hojii dabarseefi tan booda aanse ni himama. (14) Dhugumatti ilmi namaa yakka hojjatte humniti isaa irratti ragaa bahuun of irratti ragaa bahadha. (15) Odoo lubbuu isaa irraa hamtuu hin hojjanne jechuuf sababii hedduu dhiyeeffatellee isa hin fayyaddu. (16) Yaa Ergamichaa! Qur'aana si jalaa baafatuu jarjerfattee arraba kee Qur'aanatti hin sochoosin. (17) Dhugumatti qoma kee keessatti walitti qabuufi qiraatii isaa arraba kee irra teessisuun nurratti jira. (18) Yeroo Jibriil sirratti qara'uu isaa raawwate qiraatii isaa callisii dhageeffadhu. (19) Sana booda isa siif hiikuun nu irratti.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

● Fedhiin gabrichaa fedhii Rabbiitiin murteeffamtuudha. ● Ergamaan Rabbii Qur'aana irraa waan gara isaatti beeksisa godhamu haffazuu irratti bolollaan Rabbiin qoma isaa keessatti walitti qabuufi odoo isa irraa homaa hin irraanfanne guutuu haffazuu irratti wabii taheefi.

كَلَّا بَلۡ تُحِبُّونَ ٱلۡعَاجِلَةَ ٢٠ وَتَذَرُونَ ٱلۡأٓخِرَةَ ٢١ وُجُوهٞ يَوۡمَئِذٖ نَّاضِرَةٌ
٢٢ إِلَىٰ رَبِّهَا نَاظِرَةٞ ٢٣ وَوُجُوهٞ يَوۡمَئِذِۭ بَاسِرَةٞ ٢٤ تَظُنُّ أَن يُفۡعَلَ بِهَا
فَاقِرَةٞ ٢٥ كَلَّآ إِذَا بَلَغَتِ ٱلتَّرَاقِيَ ٢٦ وَقِيلَ مَنۡۜ رَاقٖ ٢٧ وَظَنَّ أَنَّهُ ٱلۡفِرَاقُ سكتة لطيفة على النون
٢٨ وَٱلۡتَفَّتِ ٱلسَّاقُ بِٱلسَّاقِ ٢٩ إِلَىٰ رَبِّكَ يَوۡمَئِذٍ ٱلۡمَسَاقُ ٣٠ فَلَا
صَدَّقَ وَلَا صَلَّىٰ ٣١ وَلَٰكِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ٣٢ ثُمَّ ذَهَبَ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦ يَتَمَطَّىٰٓ
٣٣ أَوۡلَىٰ لَكَ فَأَوۡلَىٰ ٣٤ ثُمَّ أَوۡلَىٰ لَكَ فَأَوۡلَىٰٓ ٣٥ أَيَحۡسَبُ ٱلۡإِنسَٰنُ
أَن يُتۡرَكَ سُدًى ٣٦ أَلَمۡ يَكُ نُطۡفَةٗ مِّن مَّنِيّٖ يُمۡنَىٰ ٣٧ ثُمَّ كَانَ
عَلَقَةٗ فَخَلَقَ فَسَوَّىٰ ٣٨ فَجَعَلَ مِنۡهُ ٱلزَّوۡجَيۡنِ ٱلذَّكَرَ
وَٱلۡأُنثَىٰٓ ٣٩ أَلَيۡسَ ذَٰلِكَ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يُحۡـِۧيَ ٱلۡمَوۡتَىٰ ٤٠

آياتها ٣١ سُورَةُ الإِنسَانِ ترتيبها ٧٦

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

هَلۡ أَتَىٰ عَلَى ٱلۡإِنسَٰنِ حِينٞ مِّنَ ٱلدَّهۡرِ لَمۡ يَكُن شَيۡـٔٗا مَّذۡكُورًا ١ إِنَّا خَلَقۡنَا
ٱلۡإِنسَٰنَ مِن نُّطۡفَةٍ أَمۡشَاجٖ نَّبۡتَلِيهِ فَجَعَلۡنَٰهُ سَمِيعَۢا بَصِيرًا ٢ إِنَّا
هَدَيۡنَٰهُ ٱلسَّبِيلَ إِمَّا شَاكِرٗا وَإِمَّا كَفُورًا ٣ إِنَّآ أَعۡتَدۡنَا لِلۡكَٰفِرِينَ سَلَٰسِلَاْ
وَأَغۡلَٰلٗا وَسَعِيرًا ٤ إِنَّ ٱلۡأَبۡرَارَ يَشۡرَبُونَ مِن كَأۡسٖ كَانَ مِزَاجُهَا كَافُورًا ٥



(20) Lakkii! Dubbiin akka isin kaafamuun hin tahu jettan sanii miti. Inni jalqaba isin uumuu irratti dandaye du'a keessan booda sin kaasuu irraa hin dadhabu. Garuu sababni kaafamuu sobsiiftaniif jiruu Addunyaa daftee dhumtu jaallachuu keessani.
(21) Jiruu Aakhiraa karaa ishee ibaadaa Rabbii itti ajajeen dhaabbachuu tahe dhiisuufi haraama Rabbirraa isin dhoowwe dhiisuu keessaniidha. (22) Fuulli warra iimaanaafi qajeelloo guyyaa san keessa bareedduu ifa qabduudha. (23) Gara Rabbii ishee laaltuudha, saniin qananiituudha. (24) Fuulli warra kufriifi jallinaa guyyaa san keessa fokkattuudha.
(25) Adabbiin guddaafi laalessaan isaanitti bu'uu hubattuudha. (26) Dubbiin akka mushrikoonni: yeroo du'an hin adabamnu jechuu fakkeessan kanaa miti. Luubbuun tokkoo isaanii hogga qomaa ol geesse,
(27) Gariin namaa gariin: fayyuu hin ooluu eenyuutu isatti qoricha godha? Hogga jedhe.
(28) Namni lubbuun keessaa fuudhamutti jirtu, yeroo san du'aan Addunyaa irraa deemuu akka tahuu mirkaneeffateera. (29) Bakka xumura Addunyaatiifi jalqaba Aakhiraatti rakkoon walitti qabamti.
(30) Hogga wanti sun argame du'aan gara Rabbii isaati oofama. (31) Kaafirtichi waan ergamaan isaa dgufeen hin dhugoomsine, Rabbiifis hin saganne.
(32) Garuu waan isaa isattiin dhufe sobsiisee isa irraa garagale. (33) Boona irraa kan ka'e kaafirtichi kun deemicha isaa keessatti caaqaa/boonaa gara warra isaa deeme. (34) Rabbiin kaafirticha adabbiin Isaa itti dhihaachuun akeekkachiiseera. (35) Ammas hima san karaa dubbii gad jabeessuutiin irraa deebi'ee:ammallee sitti dhayaate, siitti dhiyaateera jedheen. (36) Si ilmi namaa Rabbiin odoo Sharii'atti isa hin dirqine akkanumatti isa dhiisuu yaadaa? (37) Gaaf tokko ilmi namaa kun copha bishaan hormaataa kan gadaamessa keessatti buufamu han turree? (38) Ergasii sana booda kutaa dhiiga jabaa turee ergasii Rabbiin isa uumuun uumaa isaa ni sirreesse. (39) Akaakuu isaa irraa bifa lama: dhiiraafi dubartii hin goonee? (40) Inni ilma namaa copha irraa gara dhiigaatti uume kun qormaataafi mindaaf haarawatti warra dhume kaasuu irratti dandayaa hin taanee? Dhugumatti inni dandayaadha.

## BOQONNAA AL-INSAAN

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

ilma namaa hundee uumama, iccitii uumama isaatiifi biyya lamaan keessatti gara inni deemu yaadachiisuudha. Mu'uminoota gadi jabeessuufi kaafirtoota amantti waamuuf godhii Jannata keessaa mul'isuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Dhugumatti ilma namaa yeroon dheeraan isa keessatti dhabamaa hin dubbatamne ture isa irra darbeera. (2) Dhugumatti bishaan gurbaafi intalaa jidduu walitti makame irraa ilma namaa uumneerra. Dirqamoota isa irra keenyuun isa qorachuuf akka Shari'aa irraa wanta itti dirqameen dhaabbatuuf dhagyaa argaa isa goone. (3) Arraba Ergamootaa irratti karaa qajeelloo isaaf ibsineerra. Kanaafuu karaan jallinaa isaaf adda bahe waan taheef achi booda inni karaa sirriitti qajeelee gabricha amanaa Rabbiin galatoomfataa tahuu yookiin ishee irraa jallatee gabricha keeyyattoota Rabbitti kafaraa moormaa tahuudha. Rabbiin hogga gosa qajeelloofi jallinaa lameen ibse galata isaanii ibsuuf akkana jedhe: (4) Dhugumatti warra Rabbiifi Ergamoota isaatti kafare sansalata ittiin ibadda keessa harkifamaniifi hasbii ibidda keessatti ittiin hidhaman akkasumas ibidda qabsiifamtuu qopheessineefii jirra. (5) Dhugumatti Mu'uminoonni ajaja rabbii fudhatan Geeba daadhii guutamtuu Kaafuur fooliin isaa urgooftuun makamtuu taate guyyaa Qiyaamaa dhuguuf jiru.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Addunyaa jaalatanii aakhiraa irraa gara galuun hamaadha.
- Rabbiin ilma namaatiif filannoo kennuun isa kabajuu irraayi.
- Fuula Rabbii kabajamaa ilaaluun qananii guddaa irraayi.

عَيۡنٗا يَشۡرَبُ بِهَا عِبَادُ ٱللَّهِ يُفَجِّرُونَهَا تَفۡجِيرٗا ٦ يُوفُونَ بِٱلنَّذۡرِ وَيَخَافُونَ
يَوۡمٗا كَانَ شَرُّهُۥ مُسۡتَطِيرٗا ٧ وَيُطۡعِمُونَ ٱلطَّعَامَ عَلَىٰ حُبِّهِۦ مِسۡكِينٗا
وَيَتِيمٗا وَأَسِيرًا ٨ إِنَّمَا نُطۡعِمُكُمۡ لِوَجۡهِ ٱللَّهِ لَا نُرِيدُ مِنكُمۡ جَزَآءٗ وَلَا شُكُورًا
٩ إِنَّا نَخَافُ مِن رَّبِّنَا يَوۡمًا عَبُوسٗا قَمۡطَرِيرٗا ١٠ فَوَقَىٰهُمُ ٱللَّهُ شَرَّ ذَٰلِكَ
ٱلۡيَوۡمِ وَلَقَّىٰهُمۡ نَضۡرَةٗ وَسُرُورٗا ١١ وَجَزَىٰهُم بِمَا صَبَرُواْ جَنَّةٗ وَحَرِيرٗا ١٢
مُّتَّكِـِٔينَ فِيهَا عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِۖ لَا يَرَوۡنَ فِيهَا شَمۡسٗا وَلَا زَمۡهَرِيرٗا ١٣
وَدَانِيَةً عَلَيۡهِمۡ ظِلَٰلُهَا وَذُلِّلَتۡ قُطُوفُهَا تَذۡلِيلٗا ١٤ وَيُطَافُ عَلَيۡهِم بِـَٔانِيَةٖ
مِّن فِضَّةٖ وَأَكۡوَابٖ كَانَتۡ قَوَارِيرَا۠ ١٥ قَوَارِيرَاْ مِن فِضَّةٖ قَدَّرُوهَا تَقۡدِيرٗا ١٦
وَيُسۡقَوۡنَ فِيهَا كَأۡسٗا كَانَ مِزَاجُهَا زَنجَبِيلًا ١٧ عَيۡنٗا فِيهَا تُسَمَّىٰ سَلۡسَبِيلٗا
١٨ ۞ وَيَطُوفُ عَلَيۡهِمۡ وِلۡدَٰنٞ مُّخَلَّدُونَ إِذَا رَأَيۡتَهُمۡ حَسِبۡتَهُمۡ لُؤۡلُؤٗا مَّنثُورٗا ثلاثة أرباع الحزب ٥٨
١٩ وَإِذَا رَأَيۡتَ ثَمَّ رَأَيۡتَ نَعِيمٗا وَمُلۡكٗا كَبِيرًا ٢٠ عَٰلِيَهُمۡ ثِيَابُ سُندُسٍ
خُضۡرٞ وَإِسۡتَبۡرَقٞۖ وَحُلُّوٓاْ أَسَاوِرَ مِن فِضَّةٖ وَسَقَىٰهُمۡ رَبُّهُمۡ شَرَابٗا
طَهُورًا ٢١ إِنَّ هَٰذَا كَانَ لَكُمۡ جَزَآءٗ وَكَانَ سَعۡيُكُم مَّشۡكُورًا ٢٢ إِنَّا
نَحۡنُ نَزَّلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡقُرۡءَانَ تَنزِيلٗا ٢٣ فَٱصۡبِرۡ لِحُكۡمِ رَبِّكَ وَلَا تُطِعۡ
مِنۡهُمۡ ءَاثِمًا أَوۡ كَفُورٗا ٢٤ وَٱذۡكُرِ ٱسۡمَ رَبِّكَ بُكۡرَةٗ وَأَصِيلٗا ٢٥



(6) Dhugaatiin warra ibaadaatiif qopheeffame kun madda waraabbatuun salphaa taate bishaan hedduu hin cinne irraayi. gabroottan Rabbii ishee quufu, lafarra gara fedhan ooffatu/yaaffatu.
(7) Amaloonni gabroota ishee dhuguu ibaadaa lubbuu isaanii of qabsiisan ni guutu. Guyyaa Qiyaamaa kan hamtuun isaa faca'aa ta'ees ni sodaatu
(8) Nyaata ofii itti haajamanii isa fedhan tahuu wajjiin ni nyaachisu; harka qalleeyyii, ijoollee abbaa hin qabneefi booji'amtoota haajamoo tahan isa nyaachisu.
(9) Of keessatti iccititiin haasawu: fuula Rabbiitiif malee isaan hin nyaachifnu jedhu. Kanaafuu isaan irraa galataafi isaan nyaachisuu irrattis isaan faarsuu isaan irraa hin fedhan.
(10) Dhugumatti Gooftaa keenya irraa guyyaa fuulli jallattootaa rakkinaafi hammeenyi isaatiif isa keessa fokkotu sodaanna.
(11) Rabbiin tola isaatiin hamtuu guyyaa guddaa irraa tiksuun bareedinaafi ifa fuula isaanii keessatti isaaniif kenna; isaan kabajuufi qalbii isaanii gammachiisuuf.
(12) Sababa isaan ibaadaa, murtiilee Rabbii irratti obsaniifi yakka irraa lubbuu isaanii hidhaniif Jannata isa keessatti qanani'aniifi hariira isa uffatan isaan mindeessa.
(13) Sireelee miidhagfamtuu irratti hirkatoodha. Jannata kana keessatti biiftuu carara isheetiin isaan rakkiftuufi qorra cimaas hin argan. Baraa isaan gaaddisa itti fufa qabu kan hoo'aafi qorri isaa waliin hin jirre keessa jiraatu.
(14) Gaaddifni ishee isaanitti dhiyoodha. Fuduraan ishees nama ishee guuratuuf waan laaffifamteef laaftumatti kan ciisu, taa'uufi dhaabbatus ishee dhaqqaba.
(15) Kaadimoonni weelkaa meetaatiin, Geeba bifti ishee yeroo dhugaatii fedhanitti qulqulluu taheen isaan irra naanna'u.
(16) Bifti ishee qulqullina keessatti meeta/birrii irraa taate malee birillee fakkaatti. Isheen qixa isaan fedhaniin odoo irras hin guddanne nis hin hir'anne sirreeffamte.
(17) Wrri kabajamoon kun geeba daadhii Zanjabiiliin wal makamte irraa tahee obaafamu.
(18) Burqituu jannata keessaa Salsabiil jedhamtu irraa obaafamu.
(19) Jannata keessatti ijoollota dargaggumma irraa hin deemne kan hogga isaan argite ifina fuulaa irraa, bareedina bifa isaanii, baay'inaafi adda babahuu isaanii irraa faaya facaafamte fakkaatu.
(20) Hogga waan jannta keessa jiru argite qananii ibsuun hin mijjofneefi mootummaa guddaa mootummaan isatti hin dhiyaanne argiteera.
(21) Qaama isaanii gubbaa uffata magariisa bareedaa harii qallaafi furdaa hariiraa irraa taheetu jira. Ishee keessatti gumee meeta irraa taate uffifamu. Ammas Rabbiin dhugaatii nama hudhuu irraa qulqulluu tahe isaan obaasa.
(22) Isaan kabajuuf ni jedhamaan: qananiin isa kennamtan kun mindaa hojii keessan gaarii irratti kennamtaniidha. Hojii keessantu Rabbiin biratti fudhatama argate.
(23) Yaa Ergamichaa! Qur'aana adda babaafamaa goonee buufne malee bakka takkatti sirratti hin buufne.
(24) Waan Rabbiin qadara yookiin sharii'aan sitti murteessu irratti obsi. Yakka dilaawaan itti si waamu keessatti isa hin hordofin, kaafiraas kufrii inni itti si waamu keessatti hin hordofin.
(25) Jalqaba guyyaa salaata Fajriitiin, gara booda isaa Zuhriifi Asrii salaatuun Rabbii kee yaadadhu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Qodhaa guutuun, beelawaa nyaachisuun, dalagaa keessatti qulqulleessuuniifi Rabbiin sodaatuunis sababa ibidda irraa nagaya ittiin bahanii jannata seenuuti.
- Haalli joollee jannata keessatti isaan kaddamtuu bareedina kanaan hogga tahe, warri jannataa mataan isaanii akkam fakaata?

وَمِنَ ٱلَّيۡلِ فَٱسۡجُدۡ لَهُۥ وَسَبِّحۡهُ لَيۡلًا طَوِيلًا ٢٦ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ
يُحِبُّونَ ٱلۡعَاجِلَةَ وَيَذَرُونَ وَرَآءَهُمۡ يَوۡمًا ثَقِيلًا ٢٧ نَّحۡنُ خَلَقۡنَٰهُمۡ
وَشَدَدۡنَآ أَسۡرَهُمۡۖ وَإِذَا شِئۡنَا بَدَّلۡنَآ أَمۡثَٰلَهُمۡ تَبۡدِيلًا ٢٨ إِنَّ
هَٰذِهِۦ تَذۡكِرَةٞۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلًا ٢٩ وَمَا تَشَآءُونَ
إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمًا ٣٠ يُدۡخِلُ
مَن يَشَآءُ فِي رَحۡمَتِهِۦۚ وَٱلظَّٰلِمِينَ أَعَدَّ لَهُمۡ عَذَابًا أَلِيمَۢا ٣١

آياتها ٥٠ — سُورَةُ الْمُرْسَلَاتِ — ترتيبها ٧٧

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلۡمُرۡسَلَٰتِ عُرۡفٗا ١ فَٱلۡعَٰصِفَٰتِ عَصۡفٗا ٢ وَٱلنَّٰشِرَٰتِ نَشۡرٗا ٣
فَٱلۡفَٰرِقَٰتِ فَرۡقٗا ٤ فَٱلۡمُلۡقِيَٰتِ ذِكۡرًا ٥ عُذۡرًا أَوۡ نُذۡرًا ٦ إِنَّمَا
تُوعَدُونَ لَوَٰقِعٞ ٧ فَإِذَا ٱلنُّجُومُ طُمِسَتۡ ٨ وَإِذَا ٱلسَّمَآءُ فُرِجَتۡ
٩ وَإِذَا ٱلۡجِبَالُ نُسِفَتۡ ١٠ وَإِذَا ٱلرُّسُلُ أُقِّتَتۡ ١١ لِأَيِّ يَوۡمٍ أُجِّلَتۡ
١٢ لِيَوۡمِ ٱلۡفَصۡلِ ١٣ وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا يَوۡمُ ٱلۡفَصۡلِ ١٤ وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ
لِّلۡمُكَذِّبِينَ ١٥ أَلَمۡ نُهۡلِكِ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٦ ثُمَّ نُتۡبِعُهُمُ ٱلۡأٓخِرِينَ
١٧ كَذَٰلِكَ نَفۡعَلُ بِٱلۡمُجۡرِمِينَ ١٨ وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ١٩

26 Salaata lamaan halkanii: Maghribaafi Ishaa'iin Rabbiin yaadadhu, salaatan boodas Qur'aanaan salaata halkanii sagadi.

27 Mushrikoonni kun jiruu Addunyyaa jaallatu, ishee irratti bololu. Guyyaa Qiyaamaa of boodatti dhiisu. Guyyaa sun rakkinaafi qormaata isa keessa jiruuf guyyaa ulfaataadha.

28 Nuti isaan ni uumne, humnaafi waan biroos jabeessuun uumama isaanii ni jabeessine. Hogga isaan halaaknee fakkaatoo isaaniitti jijjiiruu feene isaan ni balleessina, isaan ni jijjirras.

29 Suuraan tun gorasaafi yaadachiisa waan taatef nama karaa gara jaalala Rabbii isaatti isa geessitu godhatuu fedheetu ishee godhata.

30 Karaa gara jaalala Rabbitti isin geessitu godhatuu hin feetan, yoo Rabbiin waan san isin irraa fedhe malee; amriin hunduu gara Isaati. Rabbii waan gabroota Isaatii toluufi hin tolles beekaa, uumuufi Sharii'aa Isaa keessattis ogeessa.

31 Garboota Isaa irraa nama fedhe rahamata isaa keessa galchuun iimaanaafi hojii gaggaarii isaan qunnamsiisa. Warra kufriifi yakaan lubbuu isaanii miidheef Aakhiratti adabbii laalessaa qopheessef, innis adabbii ibidaati.

## BOQONNAA AL-MURSALAAT

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

sobsiistota ragaan itti falamuufi akeekkachiisa ishee hordofsiisuu keessaan Qiyaamaa mirkaneessuudha.

**Ibsa suurattii:**

1 Qilleensa akka gammaa fardaatti wal faana hiriirtuun Rabbii kakate.

2 Qilleensa bubbisuu jabaattuunis kakateera.

3 Qilleensa Rooba facaaftuunis kakate.

4 Maleykota waan dhugaafi dhara adda baasuun buutuunis kakate.

5 Maleykaa wahyiin buutuunis kakate.

6 Sababa Rabbirraa gara namaatti fiduufi adabbii Rabbii irraa namoota sodaachisuuf maleykota wahyiin bu'aniin kakate.

7 Kaafamuu, qormaataafi mindaan isin waadaa godhamtan argamuun hafa hin qabu.

8 Hogga urjiin ifni ishee haqamee ballaqqeessuun ishee deeme.

9 Yeroo samiin maleykonni iraa bu'uuf babbaqaqxe.

10 Yeroo gaarri bakka ishee irraa buqqifamtee hanga dhukkee/quttoo taatutti kukkutamte,

11 Gaafa maleykonni yeroo murteeffamteef walitti qabamte,

12 Ummata ishee irratti akka ragaa taatuuf guyyaa guddaaf booda aanfamte.

13 Guyyaa gabroota jiddutti murteen godhamuun namani dhugaa irra ture kan dharaa irraa ifa tahee qajeelaan jallaa irraa ifa tahuuf booda aanfamte.

14 Yaa Ergamichaa! Guyyaa murtii waan tahe maaltu si beeksise?

15 Warra waan ergamoonni Rabbiin biraa dhufteen kijibsiiseef guyyaa san keessa halaaka, adabbiifi hoongootu jiraaf.

16 Ummaattoota dabrte hogga Rabbitti kafranii ergamoota isaanii sobsiisan nuti hin halaaknee?

17 Ergasii warra boodaa irraa sobsiistota duukaa fiduun akkuma isaan halaakneetti isaanis halaakna.

18 Akkuma balleessuu ummata sanii badii raawwattoota waan Muhammad (saw) dhufeen kijibsiisanis balleessina.

19 Warra akeekkachiisa Rabbiin badii raawwattoota adabuuf godhe kijibsiiseef guyyaa san keessa halaaka, adabbiifi hoongootu jiraaf.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Addunatti rarra'anii Aakhiraa irraanfachuun hamaadha.
- Fedhiin gabrichaa fedhii Rabbii hordofti.
- Ummata kijibsiisan balleessuun aadaa Rabbiiti.

أَلَمۡ نَخۡلُقكُّم مِّن مَّآءٖ مَّهِينٖ ٢٠ فَجَعَلۡنَٰهُ فِي قَرَارٖ مَّكِينٍ ٢١ إِلَىٰ قَدَرٖ
مَّعۡلُومٖ ٢٢ فَقَدَرۡنَا فَنِعۡمَ ٱلۡقَٰدِرُونَ ٢٣ وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٢٤
أَلَمۡ نَجۡعَلِ ٱلۡأَرۡضَ كِفَاتًا ٢٥ أَحۡيَآءٗ وَأَمۡوَٰتٗا ٢٦ وَجَعَلۡنَا فِيهَا رَوَٰسِيَ
شَٰمِخَٰتٖ وَأَسۡقَيۡنَٰكُم مَّآءٗ فُرَاتٗا ٢٧ وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٢٨
ٱنطَلِقُوٓاْ إِلَىٰ مَا كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ٢٩ ٱنطَلِقُوٓاْ إِلَىٰ ظِلّٖ ذِي ثَلَٰثِ
شُعَبٖ ٣٠ لَّا ظَلِيلٖ وَلَا يُغۡنِي مِنَ ٱللَّهَبِ ٣١ إِنَّهَا تَرۡمِي بِشَرَرٖ
كَٱلۡقَصۡرِ ٣٢ كَأَنَّهُۥ جِمَٰلَتٞ صُفۡرٞ ٣٣ وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٣٤
هَٰذَا يَوۡمُ لَا يَنطِقُونَ ٣٥ وَلَا يُؤۡذَنُ لَهُمۡ فَيَعۡتَذِرُونَ ٣٦ وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ
لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٣٧ هَٰذَا يَوۡمُ ٱلۡفَصۡلِۖ جَمَعۡنَٰكُمۡ وَٱلۡأَوَّلِينَ ٣٨ فَإِن كَانَ
لَكُمۡ كَيۡدٞ فَكِيدُونِ ٣٩ وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٤٠ إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ
فِي ظِلَٰلٖ وَعُيُونٖ ٤١ وَفَوَٰكِهَ مِمَّا يَشۡتَهُونَ ٤٢ كُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ هَنِيٓـَٔۢا
بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٤٣ إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٤٤ وَيۡلٞ
يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٤٥ كُلُواْ وَتَمَتَّعُواْ قَلِيلًا إِنَّكُم مُّجۡرِمُونَ ٤٦ وَيۡلٞ
يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٤٧ وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱرۡكَعُواْ لَا يَرۡكَعُونَ ٤٨
وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٤٩ فَبِأَيِّ حَدِيثِۭ بَعۡدَهُۥ يُؤۡمِنُونَ ٥٠



20 Yaa namootaa! Bishaan tuffatamaa, xiqqoo tahan, copha bishaan hormaataa irraa isin hin uumnee?

21 Bishaan laafaa san bakka tikfamaa gadaamessa dubartii keessatti hin goonee?

22 Hanga yeroo beekkamaa yeroo ulfaatti.

23 Amala dhalataa, qixa isaa, bifa isaafi waan biroos ni murteessine. Nuti warri waan san hunda dandeenye waa tolle!

24 Warra dandeettii Rabbii kijibsiiseef guyyaa san keessa halaaka, adabbiifi hoongootu jiraaf.

25 Dachee tan namoota hunda walitti qabattu hin ngoonee?

26 Jiraattota isaanii ishee gubbaa jiraatuufi ishee kunuunsuun, du'oo isaanii ishee keessatti awwaaluun walitti qabatti.

27 Gaarren lafa qabatoo ishee sochoo'uu dhorgan dhedheeroo ishee keessatti gooneerra. Yaa namootaa! Bishaan dhugaatiif tolu isin obaafne. Inni san uume isin kaasuu hin dadhabu.

28 Warra waan Rabbiin tola isaanitti ooleen kijibsiiseef guyyaa san keessa halaaka, adabbiifi hoongootu jiraaf.

29 Warra waan ergamoonni dhufteen kijibseen ni jedhama: yaa sobsiistota! Gara adabbii kijibsiisaa turtanii deemaa.

30 Gara gaaddisa aara irraa tahe kan bakka sadiitti adda bahuutti deemaa.

31 Qabbanni gaaddisaa isa keessa hin jiru, arraba ibiddaafi hoo'as gara keessanitti gayuu hin dhorgu.

32 Ibiddi qaanqee darbiti; qaanqeen hundi guddina keessa qixa gamooti.

33 Qaanqeewwan isheen darbitu gurraachominaafi furdina keessatti gaala gurraacha fakkaatu.

34 Warra adabbii Rabbii kijibsiiseef guyyaa san keessa halaaka, adabbiifi hoongootu jiraaf.

35 Kun guyyaa isa keessa homaa hin dubbanneedha.

36 Kufriifi yakka dalagan irraa kan silaa rakkina himatan gara Rabbii isaanii sababa dhiheeffachuun isaaniif hin hayyamamu.

37 Warra oduu guyyaa kanaa kijibsiisaniif guyyaa san keessa halaaka, adabbiifi hoongootu jiraaf.

38 Kun guyyaa jiddu uumamootaa murteessuuti, isiniifi ummata dabranis dirre takka keessatti walitti qabneerra.

39 Adabbii Rabbii duraa bahuuf toftaan baaftan yoo isiniif jiraatte anatti baasaa.

40 Warra guyyaa murtii kijibsiiseef guyyaa san keessa halaaka, adabbiifi hoongootu jiraaf.

41 Warra ajaja fudhatanii dhorgaa Isaa irraa fagaatuun Rabbii isaanii sodaatan gaaddisa mukkeen jannataa duuskeefi madda bishaa mi'oftuu, yaatuu taatee keessa jiraatu.

42 Fudaraalee gosa nyaahuu fedhanii keessa.

43 Isaaniin ni jedhama: wantoota qulqulluu irraa nyaadhaa, dhugaatii gaarii nama hin huune irras dhugaa, waan Addunyaa keessatti hojii gaggaarii hojjataa turtaniif.

44 Nuti galata akka isiniif galchinee kana warra hojii bareechaniif galchina.

45 Warra waan Rabbiin Isa sodaattotaaf qopheesse kijibsiiseef guyyaa san keessa halaaka, adabbiifi hoongootu jiraaf.

46 Warra kijibsiisaniin ni jedhama: waan barbaadan aragatanii wanta sodaatan irraa nagaa tahuun milkaa'oodha. 'aa jireenyyaatti yeroo gabaabaaf Addunyaa keessatti nyaadhaa qananiyaa. Isin Rabbitti kafaruufi ergamoota Isaa kijibsiisuun badii raawwattootaadha.

47 Warra mindaa isaanii kan guyyaa murtii kijibsiiseef guyyaa san keessa halaaka, adabbiifi hoongootu jiraaf.

48 Warra sobsiisan kanaan: Rabbiif sagadaa hogga jedhame Isaaf hin sagadan.

49 Warra waan ergamoonni Rabbiin biraa dhufteen kijibsiiseef guyyaa san keessa halaaka, adabbiifi hoongootu jiraaf.

50 Hogga Qur'aana Rabbii isaanii biraa buufame kanatti hin amanne haasawa biroo kam amanu?

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:** Rabbiin ilma namaa garaa harmee isaa keessattis tikseera.

- Dacheen namoota lubbuun jiran kan ishee gubbaa jiraatuufi warra du'an kan ishee keessa jiraatuufis bal'oodha.
- Hammeenya keeyyattoota Rabbii sobsiisuun qabuufi nama san hojjateef akeekkachiisa jabaa jiru himuudha.